## Editorial

Er gehorcht aufs Wort und erfüllt wegen seiner besonderen Fähigkeiten ganz unterschiedliche Aufgaben. Ob als Wach-, Jagd-, Blinden-, Polizei-, Rettungs- oder Schoßhund, das älteste europäische und bis dato eines der beliebtesten Haustiere wird im Volksmund als bester Freund des Menschen bezeichnet.
Wegen ihrer vielen Fähigkeiten und Begabungen brauchen Hunde eine Aufgabe, aber auch Aufmerksamkeit und Zeit seitens des Besitzers. Die Anschaffung eines Hundes muss genau überlegt und bestenfalls auch gut geplant werden. Für jeden neuen Familienhund wird es einfacher wenn die ganze Familie auf die andere Situation vorbereitet ist. Obwohl die Zahl der Ratgeber und Tiersendungen in denen uns der richtige Umgang mit dem Hund gezeigt wird, stetig ansteigt, landen leider doch noch viel zu viele Tiere im Asyl oder sogar auf der Straße.
Hunde fördern soziale Bindungen, bringen sich nicht bekannte Menschen zusammen und erfüllen ganz allgemein die Funktion des „Eisbrechers" im gesellschaftlichen Kontakt.  Hunde können den Weg aus der Isolation fördern. Zudem sind sie Motivationstrainer, die uns quasi vom Sofa zur Bewegung und Überwindung unseres inneren Schweinehunds zwingen; ansonsten fordert die Natur ihren Tribut und der Besitzer kauft einen neuen Teppich… [1]

Menschen aus instabilen familiären und sozialen Verhältnissen, fällt es oft leichter eine Bindung zu einem Tier aufzubauen und Vertrauen zu schenken, was ihnen mit Menschen durch zu viele negative Erfahrungen und erlebte Enttäuschung, nur noch schwer oder gar nicht mehr gelingt. Obdachlosen Menschen bietet der Hund Schutz und Sicherheit. Viel wichtiger ist jedoch, dass der Hund ein Freund und Begleiter ist, der in allen Situationen zu ihnen steht. Der Hund ersetzt die Familie. Menschen die von der Gesellschaft ausgegrenzt sind, da sie alles verloren haben, bleibt ihr Hund oft als letzter treuer Weggefährte. Der Hund ist nicht voreingenommen. Er akzeptiert den Menschen so wie er ist: arm oder reich, krank oder gesund…
Der Umfang dieser Ausgabe lässt erkennen wie sehr auch den Mitgliedern der Redaktion dieses Thema am Herzen liegt. Wir stellen ihnen Vereine und Menschen vor, wo sowohl der Mensch dem Hund hilft, als auch umgekehrt.

Tania Draut

*[1] Ausgenommen die „besonderen" Hundebesitzer, die es schaffen gänzlich auf körperliche Betätigung zu verzichten und mit ihrem Hund Gassi fahren… Wohl gemerkt der Hund spaziert, der Besitzer fährt (auch das mussten wir leider beobachten).*





Que celui ou celle qui sait lire, lise et partage ce journal avec celui ou celle qui n'a pas pu apprendre à lire !

Lieber Leser, teilen und lesen Sie diese Zeitung mit den Menschen, die das Lesen nicht lernen konnten!

# Dossier spécial:

## DER HUND - DER BESTE FREUND DES MENSCHEN
## LE CHIEN - LE MEILLEUR AMI DE L'HOMME










# Les personnes en situation d'exclusion accompagnées d'animaux

**La vie à la rue n'a rien d'une sinécure, surtout en période hivernale où la question de l'hébergement d'urgence revient heurter la conscience de l'opinion publique. La problématique est encore plus aigue lorsqu'on évoque les personnes marginalisées accompagnées d'animaux. Depuis quelques années, ils sont en effet de plus en plus nombreux à errer dans les centres urbains accompagnés de leurs compagnons d'infortune, sans qu'aucune solution adaptée ne semble pouvoir être trouvée. Certaines innovations sociales permettraient pourtant d'amorcer un semblant de réponses pour ces publics souvent très précarisés.**

Apparus dans le sillage des fêtes « techno » des années 1990 comme les technivals et les free-parties, les « Punks à chiens » sont devenus en l'espace d'une vingtaine d'années des figures incontournables de la marginalité urbaine contemporaine. Une marginalité qui interpelle bien souvent la population et les pouvoirs publics démunis face à la prise en charge de ces groupes accompagnés bien souvent de véritables meutes de chiens. Généralement sans abri, ces jeunes propriétaires ont fait des centres villes leur « zone » d'existence, squattant les abords des gares, lieux de trafics en tout genre, ou faisant la manche dans les artères commerçantes de nos cités.

**Des chiens pour quoi faire ?**

Dans le parcours difficile qui est celui des jeunes en errance, le chien représente un élément de stabilité important. L'animal représente en effet une présence rassurante, une béquille psychologique susceptible aussi de les protéger physiquement. Mais, pour ces propriétaires souvent méprisés socialement, le chien constitue surtout un élément de distinction symbolique fort. Il leur permet en effet de se distinguer d'autres populations marginalisées comme celles des grands exclus clochardisés qui ne parviennent généralement pas à s'occuper d'un animal dans la rue. Le chien étant un animal incontournable et apprécié dans nos sociétés occidentales, il permet également aux propriétaires de la rue de tisser des liens avec le reste de la population. L'exclusion a en effet pour triste conséquence de vous faire disparaitre très rapidement de toute réalité sociale. Quand vous êtes entourés de meutes de chiens, les habitants ou les pouvoirs publics sont obligés de se rendre compte que vous existez bel et bien.

**Comment faire pour que le chien ne soit plus un vecteur d'exclusion ?**

A l'heure actuelle, le chien demeure incontestablement un élément aggravant de marginalisation pour les propriétaires à la rue, démunis face aux manques de réponses sociales qui leur sont proposés à eux et à leurs compagnons. La prise en charge de ce binôme s'avère en effet compliquée pour les structures sanitaires et sociales qui refusent trop souvent encore d'accueillir les animaux. Cette posture détourne évidemment ces publics de propriétaires à la rue des lieux censés les aider.

Il parait donc plus qu'urgent que les pouvoirs publics et les structures d'aide sociale s'adaptent à ce phénomène de marginalisation qui n'a rien d'une mode. Il serait d'ailleurs illusoire de prétendre régler les problèmes de ces jeunes en errance en leur enlevant leurs chiens.

Afin d'agir efficacement, il convient dans un premier temps de continuer à informer les acteurs politiques et associatifs sur cette problématique complexe. Il convient ensuite de former les professionnels travaillant dans le secteur social et médico-social, afin que ceux-ci puissent être sensibilisés au B-a BA entourant les questions canines. Pour l'instant, il n'existe que très peu de centres proposant ce genre de formations. Il apparait donc comme urgent que les pouvoirs publics acceptent de se pencher sérieusement sur cette problématique dans une démarche co-construite avec les acteurs de terrain et les spécialistes de cette problématique.

*Christophe Blanchard*
*(sociologue)*



# Streetworker

**Vor 3 Jahren hörte ich zum ersten Mal, dass es Streetworker hier in Luxemburg gibt. Davor hatte ich öfters eine Fernsehserie über Streetworker im Deutschen Fernsehen verfolgt. In der Serie wurde es sehr deutlich, dass es oft Rückschläge im Leben gibt. Hier in Luxemburg gibt es nun mehrere Streetworker. Mir sind vor allem Liz Huss und Sing-Loon Cheung wohl durch ihren Hund Casak bekannt. Wir haben uns mit ihnen unterhalten.**

*RedDevil*



## Den Hond Casak am Streetwork vu Caritas Jeunes et Familles a.s.b.l.

# INTERVIEW mat de Streetworker

**De Streetworker Sing-Loon Cheung, deen zënter dem 1.7.2007 am Streetwork dobäi ass, an d'Liz Huss, wat zënter dem 1.1.2008 dobäi ass, ware mat hirem schwaarze Labrador Casak bei eis an der Stëmm vun der Strooss zu Bouneweg ob Besuch.**

- **Firwat krut dir ären Hond iwwer Rahna? Wéi ass dat gaangen?**
  *Liz:* Op enger Journée de Reflexion am Streetwork vu Caritas Jeunes et Familles a.s.b.l. hu mir driwwer geschwat, wéi schwéier et ass Kontakt mat de Jonken op der Strooss opzehuelen. Mir hunn eis gefrot, ob et net méi einfach wir, wa mir en Hond dobäi hätten. Sou ass am Fong déi Iddi entstan. Meng Famill war selwer Famille d'Accueil vu 4 Hënn, déi ausgebilt gi sinn als Assistenzhënn, an dofir hunn ech Rahna kannt. Meng Mamm war mat am Komitee vu Rahna, an ech wousst, datt si Assistenzhënn fir Leit am Rollstull an och fir Associatioune finanzéieren. Mir hunn eng kleng Lettre de motivation misse schreiwen, datt mir sou e Projet wéilte staarten, a vun hinnen ënnerstëtzt wéilte ginn. Si waren direkt begeeschtert a frou. Sou ass dat am Fong alles ugaangen. De ganze Projet ass du weider bei Handi' Chiens a Frankräich gaangen, mat deene Rahna enk zesummeschafft, a schlussendlech hu mir sou onse Casak kritt.

- **Wéi gesäit är Aarbecht aus?**
  *Sing-Loon:* Mir fänken eisen Dag sou géint 10 Auer moies am Büro un. Da maache mir administrativ Aarbecht an dono gi mir op den Tour. Mam Casak gi mir eis Quartieren oftréppelen, wou mir präsent sinn. Mir sinn an de Quartiere Pafendall, Clausen, Gronn, Neiduerf an op der Gare täteg a maachen och Touren zesummen an der Uewerstad. Deemno wou eppes lass ass, probéiere mer och do en Tour ze maachen. Mir schwätzen e bësse mat de Leit, datt si eis kenne léieren a Vertrauen opbauen. Mir bidden och Aktivitéiten un, a kënnen si informéieren, orientéieren a begleeden. Wann si eis besser kennen, kommen d'Leit och mat Problemer oder Demanden op eis duer.

- **Hutt dir lo, wou dir den Hond hutt, méi Feedback ewéi virdrun?**
  Ech mengen, do kënne mir allen zwee jo soen. Mir hunn e Bilan gezunn no den éischten 8 Méint, wou mir de Casak agesat hunn. Mir gesinn, datt et a villen Deeler vill méi einfach ass. Mir haten de Projet gemaach, fir de Kontakt zu deene Jonke méi einfach ze maachen, an do gesi mir all Dag op eiser Aarbecht, datt et effektiv vill méi einfach ginn ass. D'Leit, déi erkennen eis an den Hond: «O, do kënnt ee mat engem Hond, wat ass dee sou schéin! Wat ass dee sou léif!" Wann een onse Clienten nolauschtert, ass hien dee schéinsten Hond op der ganzer Gare;) Kontakt huele geet elo vun deenen zwou Säiten aus. Soss si mir ëmmer bei si gaangen, hu Moie gesot an ons virgestallt. Mëttlerweil komme mir op d'Gare, oder an d'Faubourgen, an déi Jonk, déi do stinn, kommen op eis zou a froen: «O, wat e schéinen Hond, wéi heescht en dann? Dierf ech en heemelen?» Sou komme mir a Kontakt. Dann erzielen si ganz oft, datt si selwer Hënn hunn doheem an dann ass d'Gespréich amgaang. D'Gespréich huet am Fong ugefaangen, ouni datt si mierken, datt mir dohi komm sinn, extra fir mat hinne Kontakt opzehuelen an ouni datt si iwwerhaapt gemierkt hunn, datt mir Streetworker sinn.

- **Huet de Casak nach en extra Training misse matman, ausser dee vun Handi' Chiens?**
  *Liz:* De Casak huet d'Ausbildung als Assistenzhond vun Handi' Chiens matgemaach, déi am ganzen 2 Joer dauert. Hien hätt domadder och kéinte bei ee behënnerte Mënsch kommen. Mir hunn och missten een extra Training maachen, fir de Casak ze kréien. Hien huet also eng extra Ausbildung gemat a mir hu misse léieren, wéi ee mat esou engem Hond ëmgeet.

- **Muss den Casak als éischt d'Leit kenne léieren oder geet hie vum selwen op se duer?**
  De Casak ass keen Hond, deen zu jidderengem Kontakt ophëlt. Hien ass e ganz léiwen a rouegen Hond. Dat mierkt dir, well hie läit hei scho roueg ënnert dem Dësch ze schlofen. Hien ass immens ausgeglach. Hien ass gewinnt iwwerall matgeholl ze ginn. Hien ass awer keen, dee bei jiddereen zitt oder wëll ugepak ginn. Dat ass un sech flott, well dat huet och net all Mënsch gär. Hien huet awer näischt dogéint, wann d'Leit bei hie kommen, sech bei hien op d'Knéie setzen an hien heemelen. Heiansdo geet et schonn duer, datt hien an eng gewësse Richtung kuckt, da kommen déi Jonk schonn op eis duer.

- **Wéi behëlleflech ass iech den Hond bei ärer Aarbecht? Fillt dir iech méi sécher wann hie bei iech ass?**
  D'Aarbecht u sech fält eis e bësse méi einfach. Eis Arbecht hänkt immens vill u Kontakter, an och u Kontakter opbauen, an duerch de Casak ass dat vill méi einfach ginn. Mir hunn elo besseren an och heefege Kontakt mat de Leit. Oft gi mir gefrot, firwat ass den Hond iwwerhaapt do? Ass en och do fir iech ze beschützen? Hien huet keng Ausbildung gemat, fir eis ze beschützen. Hien ass keen deen d'Leit géing aggresséieren oder ugräifen, dat kéint hie guer net maachen. Alleng well mir een Honn dobäi hunn, e groussen Hond, an duerch Zoufall och nach ee schwaarzen, hunn d'Leit schonn e bësse Respekt virun eis. Alleng d'Präsenz vum Hond géif scho verschidde Leit dovun ofhalen. Mir sinn awer nach ni ugegraff ginn.

- **Kuckt dir de Casak éischter als Frënd oder als Aarbechtskolleg un?**
  *Liz:* Als Aarbechtskolleg op alle Fall, well hien ass all Dag op der Aarbecht dobäi. Hien huet och an all Büro, dee mir hunn säin eegenen Eck mat enger Decken a senge Schosselen. Als Frënd natierlech och. Wann ee mat Déiere frou ass, dann ass dat Déier och e Frënd. Virun allem de Casak wunnt bei mir, dat heescht, ech hunn hien net nëmmen op der Aarbecht mä och de Weekend. Mir gi spadséieren, wéi all aneren Hond och. Leschte Mount do ware mir op d'Kockelscheier, an do war hie schwammen, wéi all aneren Hond och.
  *Sing-Loon:* Jo, fir mech och. Ech hunn en zwar net sou oft bei mir doheem, awer schonn e puermol. De Casak mierkt och wéini Schaffzäit a wéini Fräizäit ass. Dofir ass hien op der Aarbecht en Aarbechtskolleg, an duerno ass hien e Frënd vun eis.

- **Ass dat ären eegenen Honn oder weem gehéiert de Casak?**
  Offiziell gehéiert de Casak nach ëmmer Handi' Chiens. Mir kruten hien zur Verfügung gestallt, soulaang mir am soziale Beräich schaffen. Soulaang mir de Casak kënnen asetzen an et him gutt geet, sou laang duerfe mir hien halen.

- **D'Leit op der Strooss sinn oft vun enger Sucht ofhängeg an doduerch aggressiv. Wéi reagéiert de Casak dorop, hien dierf jo net ugräifen?**
  Et sinn effektiv vill aggressiv Leit op der Strooss. Mir gesinn och alt mol Aggressiounen zwëschen de Leit, déi wenden sech awer ni géint eis. Mir sinn dovun éischter indirekt betraff. Mir gi mam Hond op d'Leit duer a mir mierke schonn, wéi si eis kucken oder wéi si op eis reagéieren, ob si Loscht hu mat eis ze schwätzen oder net. Wa mir do scho mierken, deen huet keng Loscht, do





entsteet kee Gespréich, da gi mir weider. Wa mir Aggressioune matkréien, dann ass dat éischter ënnert hinne selwer, awer net géint eis geriicht. Do reagéiert de Casak net aggressiv drop. Hie bleift roueg. Hie gëtt éischter nach méi roueg.

- **Wat fir een Erliefnis mam Casak ass iech am meeschten am Gediechtnes bliwwen?**

*Sing-Loon:* Do hu mir der eng ganz Rei. Op engem Tour op der Gare, do ware mir mam Casak. Do hat ee wierklech physesch Problemer mat senger Hand. Hie wollt awer onbedéngt mam Casak e klengen Tour maachen, nëmme 5 Meter oder sou. Hien huet sech awer net richteg getraut. Wou mir him do gesot hunn, datt de Casak net géing zéien, ass en awer du mat ëm gaangen. Hien huet mat senger schwaacher Hand d'Léngt geholl, huet säin Tour gemat, ass zeréckkomm, an dat huet geklappt. Dee war esou frou, datt hie konnt mam Hond trëppelen, ouni datt de Casak gezunn huet. Et ass ëmmer schéin, wa mir een den Hond huele loossen.

*Liz:* Ech hunn och eng Situatioun, wou mir am Wanter mat enger Trupp Jonker op Tréier gefuer sinn, op de Chrëschtmaart. Mir haten eis op der Gare getraff, dat heescht, de Casak war do schonn de Star iwwerhaapt. All Jonke wollt hien op eemol an d'Léngt huelen. Mir sinn an den Zuch gaangen, du huet hien sech op hinnen hir Féiss geluet, well hien sech gären op Féiss leet, fir ze schlofen. Doduerch gëtt all Jonke méi douce a léif. Mir sinn duerch Tréier getrëppelt an et waren zwee Jonker dobäi, déi e bësse méi rau optrieden. Déi hunn och gefrot, ob si hien an d'Léngt kënnen huelen. Si trëppelen, déi Jonk riicht a mat stolzer Haltung, de Casak lues, ouni ze zéien. Mir hunn den Androck, déi wuessen ëm zwee Zentimeter an deem Moment.

- **Wéi vill Streetworker ginn et iwwerhaapt hei am Land?**

Mir wëssen net wéi vill et der am ganze Land ginn. Mir an der Stat Lëtzebuerg sinn zu 8, oder besser gesot zu 9 mam Casak.

**Villmools Merci fir d'Gespréich!**





# Funia

Funia ist ein Mischling, der so hässlich ist, dass viele Leute sich nicht trauen sie zu berühren. Aber ihr Aussehen vergisst man sofort, wenn man sie besser kennen lernt. Solch ein kluges und liebes Tier findet man selten.

Vor etwa 10 Jahren kam sie in unseren Garten geschlichen. Noch sehr jung, ausgehungert, ängstlich. Die Aromen von unserem Grill mussten sie angelockt haben. Wie viele andere Hunde, die uns besuchten, kriegte sie ein Stück Fleisch oder eine Grillwurst, aber anstatt, wie die anderen Tiere sofort wieder zu verschwinden, blieb sie im Garten und wartete. Worauf? Wir haben versucht, sie mit mehr Essen zu bestechen, aber es war nicht das, was sie erwartete. Wenn wir versuchten sie zu berühren, rückte sie ängstlich zurück und versuchte sich zu verstecken. Nach ein paar Minuten kam sie aber wieder, setzte sich in einem sicheren Abstand und beobachtete uns weiter. Ihre traurigen Augen wollten unbedingt etwas sagen, nur keiner von uns hat damals irgendwas verstanden.

Woher sie eigentlich kam bleibt bis heute ungewiss. Eins stand fest: ihre Vergangenheit war bestimmt dramatisch und hat sie traumatisiert. Verrückt – sagen Sie? Nein! Denn Hunde und viele andere Tiere haben Gefühle. Genauso wie die Menschen haben die Tiere Angst, können sich freuen oder traurig sein, sind nicht imstande das Erlebte zu verarbeiten. Funia's Schwanz war abgebissen oder abgebrochen, ihr dickes Fell war ungepflegt und verfilzt, in ihren eitrigen Augen sah man das ganze Elend, das sie erleben musste. Was für Monster konnten ihr so viel Schmerz zufügen? Waren es Menschen oder Tiere? Vielleicht sogar Kinder? Diese unglaubliche Vermutung ist leider berechtigt, weil nach einiger Zeit, als Funia schon zum Familienmitglied geworden war, haben wir festgestellt, dass sie solche Angst vor Kindern hatte, dass sie immer nur knurrte wenn sie welche sah.

Diese erbärmliche Kreatur hat aber sehr schnell unsere Herzen gewonnen und wir mussten sie einfach mit nach Hause nehmen. Ihre Dankbarkeit war für uns die beste Belohnung und Funia hat sofort einen sicheren Platz in unserer Familie gefunden. Es ist erstaunlich, wie lieb und klug dieser Hund ist. Sie braucht keine Leine zum spazieren gehen, sie läuft keiner Katze nach, denn sie versteht wenn man ihr sagt „Funia liebt Kätzchen". Sie hält auch alleine vor der roten Ampel an und wartet geduldig bis sie grün wird. Inzwischen duldet sie Kinder, weigert sich aber mit ihnen zu spielen. Nur das Hundeessen betrachtet sie wie eine Strafe, sie isst lieber wie wir, am liebsten chinesisch!

Als mein Mann vor zwei Jahren plötzlich verstarb und ich ganz alleine blieb, da war die Anwesenheit von meinem Hund ein richtiger Trost. Ich bin mir sicher, dass Funia mir helfen wollte, sie verstand meine Trauer und obwohl sie auch trauerte, blieb sie die ganze Zeit bei mir und versuchte mich aufzuheitern. Dank ihr habe ich diese schlimme Zeit überstanden, denn ich habe in ihren Augen gesehen, wie sehr sie mich braucht. Statt ganz in meiner Trauer zu versinken, musste ich mich überwinden und mit meinem Hund spazieren gehen, ihm sein Essen geben, seine Schmuseminuten nicht vergessen. Ich bekam dafür unglaublich viel Liebe und Treue, unzählige Freudezeichen bei jedem Wiedersehen.

Jetzt mache ich Schluss und fahre schnellstens nach Hause. Ich freue mich schon auf diesen Freudeausbruch, der mich zu Hause erwartet!

*eLKa*



# Garry aus Andalusien

## Perros Andalucia

En Hausdéier ka flott sinn. Et ass awer mat vill Aarbecht verbonnen.
Ech si mat engem Hond grouss ginn. Wéi ech 6 Joer al war, ass mäi Papp mat engem klenge Welpe vun 8 Wochen heemkomm. Wéi et sech hanneno rausgestallt huet, war et e Wollefshond, dee ganz schéi grouss ginn ass.
Wéinst senger Gréisst a well en sou schwéier war, hunn d'Leit ganz schéi Respekt virun him gehat. Mat deem Ënnerscheet, datt e kenger Méck eppes ze Leed gedoen huet.
Am Alter ass e vill krank ginn. Mat 14 Joer hat e Rheuma um hënneschte Laf a konnt net méi goen. Wéi hien net méi do war, war ech net gutt drop. Den Hond war eemoleg am Charakter. En hat eng Päerdsgedold a war richteg trei. De Labrador, deen ech herno aus dem Déierenasyl kritt hunn, war och trei an hat e gudde Charakter, mä e war scho vill krank, wéi ech e krit hunn. Den Dokter huet bei enger Ënnersichung Waasser an den Longe festgestallt.
Wéi en dunn un de Folge vu senger Krankheet vun eis gaangen ass, hunn ech mir geschwuer, ni méi en Hond ze halen.
Wéi den Zoufall et sou wollt, war ech enges Daags um Internet amgaangen an hunn do eng Rubrik fonnt, wou e klengen Hond vun 8 Wochen en Doheem gesicht huet. E richteg léiwen, klenge Schéifer-Husky-Mischling. En huet mäin Häerz schonn op der Foto erobert gehat. Ech hunn och direkt dohi geschriwwen a sinn do gewuer ginn, datt en aus Spuenien géif kommen; a wa keen e wéilt, da géif en ageschléifert ginn.
Eng Grupp Déierefrënn, déi sech Perros Andalucia nennen, maachen sech staark fir Hënn aus Spuenien en neit Doheem ze sichen.
Vun do krut ech du mäin Hond, de Garry. Haut huet de Garry 11 Méint an ech hu vill Spaass mat him.
En hält mech och gutt op Trapp. Ech wéilt et géife méi Leit esou denke wéi ech an sou e Mupp bei sech ophuelen !




© perros andalucia



- **Wat ass Perros Andalucia a wat maacht dir genau?**
  *Sandra Kuhlmann:* Mir hunn 2009 privat zu 2 Leit ugefaangen, well mir eppes fir Déieren an Andalusien wollte maachen. No 2 Joer a ville Leit, déi eis elo kennen, hate mir 2011 d'Chance eng ASBL doraus ze maachen, mir sinn elo zu 8 am Team.
  Mir engagéieren eis haaptsächlech a Spuenien, an Andalusien, wéi den Numm et scho seet. Mat Andalusien, dat huet sech e bëssen sou erginn duerch eng Frëndschaft zwëschen 2 Leit, de Christian Konter, dee Fondateur ass, an ech selwer, well mir 1997 1 Joer laang zesumme fir eng Airline geschafft hunn. Et hat sech dunn esou erginn, datt ech deemools een Hond vu Palma mat erëmbruecht hunn, deen ech mat 5 Woche gerett hunn, an deen 9 Méint hat, wéi mir heemkomm sinn an doduerch hunn ech ebe misse mäin Job am Ausland opginn, fir den Hond kënnen ze halen. Ech sinn do effektiv virun d'Konditioun gesat gin, ouni Hond jo, mat Hond nee. An do war et fir mech kloer, datt ech no 9 Méint mäin Hond net méi géif hierginn. Ech hätt en domat och condamnéiert, fir rëm iergendwou an engem Asyl ze landen. Haut huet den Hond 14 Joer an et huet mir ni Leed gedoen a säit 14 Joer besteet eis Frëndschaft mam Chris.
  Virun 2 Joer, wéi ech bei mengem Frënd Chris an Andalusien war, hu mir vill Déieren an der Nout gesinn. Do ginn all Dag Hënn op der Strooss ausgesat, zerschloen oder regelrecht dout gemaach oder an d'Poubelle gehäit, wéi eng Saach, déi een net méi gebrauche kann. Dat huet eis sou markéiert, datt mir eis gesot hunn, et si vill Leit hei am Land, déi frou wieren, wann se en Déier hätten an déi sech dru ginn, fir en Déier aus dem Asyl ze huelen. De Chris ass een Déiereschützer, säit 10 Joer huet hie schonn sou vill Déiere gerett, a gehollef, déi ze vermëttelen.
  Eng Fro gëtt eis och ëmmer rëm gestallt: „Firwat huelt dir net hei Hënn aus dem Asyl, do sinn der jo sou vill?" Mir engagéieren eis och hei am Land fir Déiren, wa mir hëllefe kënnen. Leider héiert een oft Leit, déi hei keen Déier kritt hunn am Asyl an awer beweisen, wéi gutt si et mat engem Déier mengen, fir d'Déier riicht stoen an och Responsabilitéit fir en Déier iwwerhuele kënnen. Mir wëllen d'Leit net sou einfach jugéieren, mir gi kontrolléieren a wëlle virun allem, dass d'Leit eis Approche verstinn a wisou mir dat maachen a responsabel sinn am Engagement, déi eng Adoptioun verlaangt. Déi Leit, déi bei ons Hënn kruten, gesi mir rëm a gesinn, wéi engagéiert a gutt se fir hier Déiere sinn.



- **Wéi kommen d'Déiere bei iech an a wéi engem Zoustand si se dann?**
  *Sandra Kuhlmann:* Eis Déieren, déi gi mol fir d'éischt hei adoptéiert an duerno organiséiere mir d'Rees aus Andalusien op Lëtzebuerg.
  Mir schaffen dohanne mat zwou Déierekliniken zesummen, déi eis Muppen an Kaze kontrolléieren. An et sinn och ëmmer déiselwecht Veterinairen, déi eis Déire gesinn. Si kucken nom Hond oder der Kaz, wann se fonnt ginn, déi leider dacks net ëmmer an engem gudden Zoustand sinn. Sou oder sou mussen d'Déiere geimpft ginn, egal ob se adoptéiert sinn oder net. Fir heihin ze kommen, mussen se och gechipt sinn. Eis Déire sinn alleguerte gesond, well an Andalusien nach eng Bluttanalys gemaach gëtt, fir sécher ze sinn, datt se keng Mëttelmierkrankheeten hunn. A wann do e Problem war, da schwätze mir mat de Leit an erklären, firwat se d'Déier net méi kënne kréien.
  Dat heescht si kommen hei an engem gesonden Zoustand un. No der ganzer Prozedur organiséiere mir de Vol, well all eis Déiere komme just mam Fliger op Lëtzebuerg.

- **Wat muss ee maachen, fir en Hond bei iech ze kréien, muss een do verschidde Viraussetzungen erfëllen? Kontrolléiert dir d'Leit och am Viraus?**
  *Sandra Kuhlmann:* Mir brénge keng Hënn op Lëtzebuerg einfach sou oder fir iergend e Profit ze maachen, ma just fir d'Déieren ze retten. Vill Leit, déi bei eis uklappen, musse mol eis Approche verstoen an et geet net fir ze soen den „aarmen Hond" an een


© perros andalucia

ze huelen, fir en no 3 Wochen zeréckzebréngen, well et awer déi falsch Entscheedung war. Mir mussen och kucken, bei wien wéi en Hond passt. Net datt lo een onbedéngt ee Welpe wëllt, dobäi wär et fir eng Famill vläit besser direkt e bësse méi en alen Hond ze huelen. D'Leit hunn och vläicht d'Iddi eng bestëmmte Rass ze huelen an et stellt sech raus, si wollten eng grouss Rass an e mëttelgroussen Hond wär awer besser. Mir schaffe souwisou net mat Rassen, dat meescht si ganz vill Struppië vun der Strooss. Mir maachen och Kontrollen, mir gi bei d'Leit, virun der Adoptioun awer och duerno. Oft kenne mir d'Leit och schonn. Mir kucken op d'Conditioune fir e bestëmmten Hond gutt sinn, awer net wéi d'Leit ageriicht sinn, wou d'Leit schaffen oder wat hiert Akommes ass. Et geet drëm, datt di Persoun versteet, wat den Hond brauch an datt en den Hond säi Liewe laang bei sech huet, dat heescht een Hondsliewe vun 10-15 Joer an net just fir e Mount oder en halleft Joer. An dat muss ee mol verstoen, éier een en Hond hëlt.

- **Fir wéi vill Déieren hutt dir da schonn en doheem zu Lëtzebuerg fonnt?**
  *Sandra Kuhlmann:* Säit dem 1. August 2009 bis elo hu mir 115 Déiere gerett an dovun 20 Kazen, de Rescht sinn Hënn.

- **Wéi lang muss ee waarden, bis een sou en Hond ka kréien? A wéi leeft sou eng Prozedur of?**
  *Sandra Kuhlmann:* Et muss een am Fong net laang waarden. Am Wanter ass et méi komplizéiert, well Andalusien vun den Gesellschaften allgemeng manner ugeflu gëtt. De Vol gëtt organiséiert, soubal den Hond adoptéiert ass. Dat heescht, deen éischten, deen adoptéiert ginn ass, ass och den éischten, dee kënnt. Mir mussen awer och nach kucke mat der Plaz am Fliger an och mat der Gréisst vum Hond.
  Wann et lo de klenge Fliger ass, däerfe mir zum Beispill net eng Kaz an een Hond zesummen hunn. Da muss d'Kaz e bësse méi laang waarden, bis datt den Hond ukomm ass oder ëmgedréint. Wann et lo e grousse Fliger ass, da kënnen 2-3 Déieren op ee Vol. Meeschtens an 2-3 Wochen ass d'Déier do. Zu 90% kommen eis Déieren, wann se adoptéiert sinn, awer et kommen och Déieren un, déi dann an eng Fleegefamill ginn, bis d'Adoptioun. Mir hu Fluchpaten, d.h. Leit, déi d'Déier mathuelen. Dat heescht mir siche Fluchpaten, déi Persoun huet soss näischt ze maachen, wéi einfach just de Pass vum Déier bei sech ze hunn. Mir huelen dann d'Déier entgéint hei um Fluchhafen. D'Déiere ginn och zu Lëtzebuerg erëm sou séier wéi méiglech aus der Transportbox erausgeholl.



- **Wat kascht dann d'Rees vun engem Hond?**
  *Sandra Kuhlmann:* Am Prinzip pro Airline ass et 10 Euro pro Kilo, dat ass den Tarif, deen normalerweis applizéiert gëtt, ,t sinn och Forfaiten, déi gemeet gi bei aneren Airlines, wéi an Däitschland, da 70-80 Euro pro Këscht. Mee sou eng Këscht ka schonn 10-20 Kilo weien ouni Hond dran. Wann een dann nach e groussen Hond dranhuet, da gëtt et schonn deier.

- **Wat kascht dann sou en Deier, ass dat e Prix fixe?**
  *Sandra Kuhlmann:* Dat hänkt ëmmer dovun of, wou den Hond hierkënnt a wat beim Veterinaire gemaach ginn ass, villäicht huet en Deier mussen operéiert ginn oder soss Fleeg kréien, da muss een dat gesinn? Dat heescht, an der Moyenne bezuelen d'Leit 80 Euro fir eng Kaz, dann ass d'Kaz voll geimpft a gechipt, huet hire Pass, ass kontrolléiert an d'Bluttanalys ass gemat. Déisel-wecht Saachen och beim Hond, da kascht do d'Adoptioun an der Moyenne 170 Euro.



- **A wéi kann een iech ënnerstëtzen?**
  *Sandra Kuhlmann:* Do ginn et vill Weeër. Mat Geldspende kënne mir ganz vill maachen, mir kënnen d'Déiere steriliséieren, impfe loossen, Medikamenter a Material kafen, wat se brauchen, ier se adoptéiert sinn asw. Dann ass den zweete Wee, datt een déi Saachen, déi een doheem huet fir Déieren an déi nach gutt sinn an déi een net méi brauch oder wëll, wéi Transportboxen, Kës-sen, eng Decken, Material, wou ee kéint gebrauche fir Déieren, datt een eis dat matgëtt. Mir kommen dat och gäre siche bei d'Leit a schécken et dann sou séier wéi méiglech a Spuenien, datt et do opgedeelt gëtt, fir déi Hënn, déi et brauchen. Mir ginn och all Joer selwer an Andalusien Spenden droen a kucken, wéi d'Situatioun op der Plaz ass.
  An Andalusien schaffe mir zesumme mat e puer Refugen. Mat deem vum „Conil de la Frontera", dat ass vum Rita Terrana. D'Rita huet 69 Joer, säit 10 Joer mat hirem Mann retten si Muppen an Kazen, déi ausgesat goufen oder déi schlecht behandelt ginn. Si hunn an hirem Haus een Deel extra fir déi Déieren. D'Rita schafft och vill mam Déiereschutz op der Plaz, fir datt d'Mentalitéit an Andalusien ännert, a géint déi Déierequälerei an déi barbaresch Ritualen no der Juegd, wou vill Galgoen an aner Juegdhënn ein-fach ëmbruecht ginn.
  Mir schaffen och nach mam Refuge „Canicen vun Chiclana de la Frontera" zesummen. D'Claudia De Godos schafft do all Dag 8-10 Stonne gratis fir déi Hënn vun der Strooss, déi si gerett hunn. De Refuge huet net genuch Geld, fir alles ze bezuelen, do schécke mir och Material a bezuelen de Veterinaire.
  D'Claudia an d'Rita si Schutzengele fir déi Déieren, an all Hond, deen hinnen iwwert de Wee leeft, huet vill Chance. De Chris Konter rett och vill Déieren, déi da beim Rita oder beim Claudia versuergt ginn.

**Villmools Merci Madame Kuhlmann fir dat opschlossräicht Gespréich!**



**Stëmm vun der Strooss seet Perros Andalucía villmools merci fir den Don mat Kannerkleeder an Spillsaachen, den mir den 12. Mee kruuten!**

All 2 Méint gëtt e Muppentreffen organiséiert, oft op enger Wiss tëschent Rëmeleng an Diddeleng, wou all d'Leit, déi en Hond vu Perrros Andalucia hunn an och aner Interesséierter sech kënnen treffen an erëmgesinn.

Memberskaart 2011: 10 EURO cotisation annuelle
Compte Dons: BGL IBAN LU41 0030 4094 8683 0000

Perros Andalucia A.s.b.l
8A, route du Vin
L-5445 Schengen

GSM: 661 50 70 90
Email: perros@pt.lu
www.perrosandalucia.org
Facebook: perrosandalucia

# Im Sturme treu

Letztens sagte mir meine Freundin: "Der Hund ist dir im Sturme treu, der Mensch nicht mal im Winde."
Nun ist dieser Spruch weder neu, noch von ihr, immerhin hat Franz von Assisi das schon vor etwa 800 Jahren festgestellt, nichts desto trotz ist der Spruch absolut wahr.
Ich kenne zumindest keinen Fall, wo ein Hund einen Menschen im Stich gelassen hätte, egal was man ihm auch antut.
Leider ist es eher umgekehrt.
Wie oft hört man zum Beispiel davon, dass wieder ein armer Hund irgendwo ausgesetzt wurde, aus irgendwelchen hanebüchenen Gründen.
Oder dass wieder ein Hund misshandelt worden ist, oder nicht artgerecht gehalten wurde.
Und sogar diese Hunde lieben ihren Menschen, so komisch es auch klingt.
Noch trauriger als die Tat, finde ich dann die vergleichsweise fast schon lächerlich geringen Strafen die die Tierquäler erwarten.
So steht in einem Gesetzestext von 1983 (Code pénal), dass jeder der gegen das Tierschutzgesetz verstößt mit einer Gefängnisstrafe von 8 Tagen bis zu 6 Monaten und/oder zu einer Geldstrafe von umgerechnet 60 bis 5000 Euro rechnen kann.
Es kann auch ein Halteverbot ausgesprochen werden das dann zwischen 3 Monaten und bis zu 15 Jahre gehen kann.
Wenn man gegen diese Auflagen verstößt, wird man mit einer Gefängnisstrafe von 8 Tagen bis zu einem Jahr und/oder einer Geldstrafe von umgerechnet 60 bis zu 1200 Euro bestraft.
Da lobe ich mir einen Richter in Amerika von dem ich vor ein paar Jahren in der Zeitung gelesen habe.
Der verhandelte vor seinem Gericht einen Fall wo auch ein Hund einfach im Wald ausgesetzt wurde.
Erst nach drei Tagen wurde das arme Tier dann gefunden und konnte zum Glück gerettet werden.
Besagter Richter verurteilte daraufhin die Besitzerin dazu, drei Tage und drei Nächte im Wald sitzen zu bleiben, damit sie eine Vorstellung davon bekommt, wie sich ihr Hund gefühlt hat.
Ich weiß leider nicht mehr wie der Richter hieß und wo genau in Amerika es war, aber solche Urteile müssten öfter gesprochen werden und nicht nur dort sondern auch hier in Europa.
Natürlich gibt es nicht nur Tierquäler, es gibt auch viele Leute die ihre Tiere sehr lieben.
Meine Freundin hat drei kleine Hunde. Ich selbst habe auch einen Hund und eine Katze.
Wenn die beiden sich untereinander nicht sonderlich grün sind, mag ich sie beide ganz gerne und würde sie nicht mehr hergeben.
Es gibt auch viele Obdachlose die einen Hund haben und ich habe schon öfter gesehen, dass es diesen Hunden mitunter besser geht als den Besitzern.
Irgendeiner hat mal zu mir gesagt: „Bevor mein Hund nichts zu fressen hat, esse ich lieber nichts."
Ich habe vor einiger Zeit mal eine Reportage im Fernsehen gesehen wo auch über Obdachlose und ihre Hunde berichtet wurde.
Da hieß es dann, dass die Tiere ihre einzige "Bezugsperson" auf der Straße seien, da sich sonst kein Mensch um sie kümmert bzw. sich mit ihnen unterhält oder sonst was.
Zuerst war mir nicht ganz klar was damit gemeint war, weil ich es mir ganz einfach nicht vorstellen konnte.
Bei längerem Nachdenken wird es mir dann aber doch klar und das bringt mich dann wieder zu dem Spruch am Anfang des Artikels der da lautet:
"Der Hund ist dir im Sturme treu, der Mensch nicht mal im Winde."
Während sich alle "Freunde" von einem abwenden weil es plötzlich mal nicht mehr rund läuft und man, im schlimmsten Falle sogar auf der Straße sitzt, würde ein Hund dich nie verlassen und immer an deiner Seite bleiben.

*Patrick*



*Auch das kleinste Tier*
*Hat ein Recht ans Leben,*
*Das, wie dir und mir,*
*Ihm zur Lust gegeben;*
*Wolltest du's töten,*
*Wenn's nicht vonnöten,*
*Du müßtest daneben*
*Vor dir selber erröten.*

*Johann Meyer*

*Tierquälerei ist wie Verrat*
*Am schönsten was ein Herz mag laben;*
*Wer mit dem Tier kein Mitleid hat,*
*Wird's auch nicht mit den Menschen haben.*

*Johann Meyer*

# INTERVIEW

## mat der Madame Liliane Ferron,

### Deierenasyl Gaasperech

- **Wéi laang besteet den Déierenasyl a wat huet sech säit den Ufankszäite geännert?**
  Den Déierenasyl zu Gaasperech gëtt et zënter 1964. Mir hu probéiert, am Laf vun der Zäit vill ze verbesseren, fir d'Déieren an och fir d'Leit, déi do schaffen an hëllefen. Sou kënnen z. B. lo d'Leit d'Muppen net méi an d'Zwingere kucke goen. Dat reegt d'Hënn vill ze vill op, wann ëmmer friem Leit do hin an hier ginn. D'Mataarbechter vum Déierenasyl beroden d'Leit, déi gewëllt sinn en Hond ze adoptéieren, am Virfeld an da kréien si just deen oder déi Hënn gewisen, déi fir si a Fro kéinte kommen an da kënnen si mat deene spadséiere goen. D'Kaze kënnen am Kazenhaus besicht ginn.

- **Wéi evoluéiert d'Zuel vun den Déieren. Wéi vill kommen der eran a wéi vill ginn der vermëttelt?**
  Net fir all Déier, dat an den Asyl kënnt, muss en neie Propriétaire gesicht ginn. Et kommen och Hënn a Kazen eran, déi fonnt gi sinn, an déi hire Besëtzer rëm frou heihinner siche kënnt. Fir déi Déieren, déi aus verschiddene Grënn am Asyl ofgi sinn, a fir déi, déi fonnt gi sinn a wou sech no enger Woch kee Propriétaire gemellt huet, siche mir eng nei Famill. Am Prinzip fanne mir fir all Déier en neie Besëtzer, fir déi eng méi fréi, déi aner mussen e bësse méi laang am Asyl bleiwen.

- **Aus wéi enge Grënn komme Muppen haaptsächlech bei iech? Sinn dat meeschtens Déieren, déi ausgesat gi sinn oder wéi ass dat?**
  D'Muppe kommen aus ganz ënnerschiddleche Grënn an den Asyl :
  - si si fonnt ginn an et huet sech kee Besëtzer fonnt, da waren se vläicht ausgesat, oder hire Propriétaire sicht op der falscher Plaz
  - hire Besëtzer ass verstuerwen
  - Familljeverhältnis huet sech verännert, z. B. Scheedung a kee kann den Hond halen
  - den Hond ass ze schwiereg oder d'Leit haten sech dat anescht virgestallt

Et ass also sou, dass net all Hond willkürlech an den Asyl bruecht gëtt. Et ginn och Fäll, wou kee sech méi ëm den Hond ka këmmeren, an den Asyl ass do, fir déi opzehuelen.

- **Et liest een ëmmer rëm, dass d'Zuel vun den Déieren, déi ausgesat ginn, de Summer méi grouss ass. Stëmmt dat dann och?**
  Jo, zum Deel. Mir hunn am Fong dat ganzt Joer dëse Problem, am Summer vläit e bësse méi, wann d'Leit an d'Vakanz fueren a keng Loscht méi hunn op den Hond. Da ginn se lafe gelooss oder och hei ugestréckt oder an d'Cage gesat. Dat ass awer net méi sou einfach, well d'Hënn jo e registréierte Microchip „missten" hunn, duerch deen de Propriétaire ka fonnt ginn.

- **Fënnt een eraus, weem säin Déier et ass, wann et gechipt ass?**
  Jo, am Prinzip schonn, awer nëmme wann de Chip bei enger vun de Registerfirmaen ugemellt ass. Et kënnt awer och fir, dass den Hond op een ugemellt ass, deen e schonn net méi huet.

- **Géifen d'Leit soss gestrooft ginn, wann se de Proprietaire wären?**
  D'Gesetz steet nach net ganz vill op eiser Säit. Dir kënnt awer scho strofbar gemaach ginn, wann der den Hond einfach aussetzt an d'Police gëtt gewuer, ween de Propriétaire ass. D'Police an den Déiereschutz gräifen och an, wann en Déier mësshandelt oder schlecht gehale gëtt.

- **A verschidde Länner ginn d'Déieren einfach ageschlof, wann se net vermëttelt kënne ginn. Ass dat hei och sou?**
  Nee, Gott sei Dank si mir nach net sou wäit. Ech hoffen, datt et och ni sou wäit kënnt.

- **Wéi eng Konditioune muss een erfëllen, fir en Déier adoptéieren ze kënnen?**
  Ech géing mengen, d'Haaptkonditioun ass, dass d'Leit Zäit a Loscht hunn, fir sech mat hirem Déier ofzeginn. Réischt duerno kucke mer, wéi si wunnen, ob si nach aner Déieren oder Kanner hunn. Et ginn Hënn, déi wunne léiwer dobaussen, anerer hu genuch Plaz an engem Appartement, wann d'Leit vill Zäit hu fir spadséieren ze goen. Da ginn et Hënn, déi gi guer net mat aner Déieren eens, oder si verdroe keng Kanner.All dës Critère gi berücksichtegt, ier mir en Hond bei eng Famill ginn.





(©) Déierenasyl Gaasperech

- **Kontrolléiert dir d'Leit och nach méi spéit, wann si d'Déier doheem hunn?**
  Jo. Mir ruffen se un, fir ze froen, wéi et mam Mupp geet oder mir soen, mir komme bis laanscht, fir ze kucken, wou eis Muppe liewen.

- **Wéi vill Déiere kann den Asyl dann ophuelen a wéi vill sinn der dann elo hei?**
  D'Zuel variéiert liicht. Mir si bal ëmmer voll besat an hunn am Prinzip 50 Casen fir Hënn a Plaz fir ca. 30 Kazen. Mä mir kenne verschidden Hënn zesummesetzen, fir dass mer der méi kënnen ophuelen.

- **Wéi vill Leit schaffen hei, an sinn déi fest agestallt oder just benevol?**
  Mir hunn 12 Leit,déi fest bei eis engagéiert sinn an dann hunn mir nach e puer Dammen, déi benevol schaffen. Hei sinn Déierepfleger an am Sekretariat Leit fest agestallt. Et kommen och all Dag Benevoler, ouni déi et net géing goen.

- **Wéini gëllt en Déier als net vermëttelbar, gëtt et dat iwwerhaapt a wat maacht dir do?**
  Wann en Déier net vermëttelt gëtt, da bleift et sou laang hei, bis et vum selwen an den Himmel geet. Mir sinn dann eng Zort Gnadenhaff. Mir hu lo sou 2-3 Hënn, wou ech unhuelen, datt mir déi ni wäerte vermëttelt kréien an dat sinn dann ons Hënn hei aus dem Asyl. Déi sinn dat och hei gewinnt an si sinn hei och net ongléckllech.

- **Wat kascht d'Betreiung vun engen Deier hei am Asyl an der Moyenne a wéi gëtt dat finanzéiert?**
  Mir kréien e klenge Subsid vum Staat, mä haaptsächlech finanzéiert gi mir duerch Spenden. D'Adoptioun vun engem Hond kascht ongeféier 200 Euro. Dee Betrag deckt just een Deel vun eise Fraisen. Eis Veterinärskäschte si relativ héich, well all Déier, wat aus dem Asyl geet, ass vum Veterinär kontrolléiert, kastréiert, geimpft, gechipt, entflout an entwuermt.

- **Wat kascht d'Adoptioun vun enger Kaz?**
  D'Adoptioun vun enger Kaz kascht 90 Euro.

- **Gitt dir och oft geruff, fir Déieren ewechzehuelen a vu weem?**
  Et kënnt vir, dass Leit eng Plainte bei der Déiereschutzliga maachen, well Déiere gepéngegt oder schlecht gehale ginn. Da geet d'Inspektorat dohinner kucken an eventuell ginn d'Déieren dann ewechgeholl.

- **Wat wor da bis lo äre schlëmmste Fall?**
  Et ginn der vill an all Fall ass eigentlech schlëmm. Nëmmen z. B. eng Affär zu Esch, wou ganz vill Hënn, Kazen, Villercher asw. am Dreck zwëschte Kadavere geliefert hunn. An dann hu mir och leschte Joer 9 Hënn, de Papp, d'Mamm a 7 Welpen opgeholl, déi schlecht gehale waren. Mir waren du viru Geriicht, fir dass déi Leit hir Hënn net zeréckkréien a lo eng Zäit keen Hond méi dierfen halen.

- **Kann d'Police dann och en Déier heihi bréngen?**
  Wann d'Police eent fënnt, bréngen si et heihinner. Mir probéieren dann, de Propriétaire ze fannen.

- **Wat wor dann dat Schéinst, wat der hei erlieft hutt?**
  Dat Schéinst ass, wa mir eis Muppe gutt plazéiert kréien, egal ob dat e Butzi oder eng Dogg ass.

**Villmools Merci fir d'Gespréich!**

***Déierenasyl ënnerstëtzen mat engem Don:***
**CCPLLULL IBAN LU39 1111 1580 7966 0000**

***Weider Informatiounen:***
**Déierenasyl Gaasperech, Telefon 48 13 13**
**www.deierenasyl.lu *oder* info@deierenasyl.lu**



# D'Hondsstaffel
## vun der Croix-Rouge

Leider ginn et ëmmer méi Naturkatastrofen op der Welt, wou den Instinkt vun de Mënschen net méi duer geet. Do vertraue mir dann op eis véierbeeneg Kollegen, déi iwwert en ausgesprachene Spürsinn verfügen. Mir haten d'Geleeënheet ee vun dësen Hënn mat sengem Meeschter kennen ze léiren.

*RedDevil*

# INTERVIEW mam Här Jerry Ast
## vun der Section canine vun der Croix Rouge

**De 7. Abrëll koum de Jerry AST vun der Croix-Rouge eis mat sengem Hond Tacco besichen, fir ons d'Aarbecht vun der Hondsstaffel vun der Croix-Rouge e bësse virzestellen.**

- **Wat ass är Aarbecht bei der Croix Rouge a wéi hëlleft iech den Hond dobäi? Fir wéi eng Aufgabe sinn d'Hënn ausgebilt?**
  Ech sinn Instrukter bei der Croix-Rouge fir Ambulancieren an ech sinn de Chef an Ausbilder vun der Rettungshondsstaffel.
  Bei der Rettungshondsstaffel, déi exklusiv aus fräiwëllege Memebere besteet, siche mir vermësste Leit, déi z. B. am Bësch oder soss anzwuesch verluere gaange sinn a lieweg Leit, déi ënnert den Trümmer bei engem Äerdbiewen oder enger Gasexplosioun, verschott sinn.
  Mir siche keng Läichen, mä nëmme Lieweger, déi vermësst sinn. Mir sichen awer zum Beispill keen, dee vu Schraasseg fortgelaf ass. Dat ass d'Aarbecht vun de Policehënn.
  Eis Hënn schaffen nëmmen am Kader vum Rettungs-déngscht.

- **Wéi oft gitt dir Leit sichen?**
  Esou 12 Mol d'Joer.
  Heiansdo méi, heiansdo manner.

- **Wéi laang dauert d'Ausbildung vum Hond a wéi leeft déi of?**
  D'Ausbildung un sech vum Hond ass ni fäerdeg, well den Hond léiert ëmmer erëm Neies am Laf vu sengem Liewen an senger Aarbecht .
  D' Grondausbildung dauert zwee Joer.
  An deenen zwee Joer ass zweemol an der Woch Training, dräi bis véier Stonnen, wou den Hond da vu klengem un, am beschte vu Welpen un, also direkt mat 8 Wochen ufänkt mat Spillen a Schaffen.
  D'Ausbildung berout am Fong exklusiv op zwou Saachen an dat sinn de Spilldriff an de Beutedriff vum Hond.
  Dat sinn zwou Saachen, déi den Hond vun doheem aus vum Wollef gëierft huet, déi benotze mir bei der Ausbildung vum Hond.

- **Wie bilt déi Hënn aus?**
  Mir bilden se selwer aus mam Däitsche Roude Kräiz zesummen, a mir hunn an der Tëschenzäit 4 Leit, déi d'Ausbildung man, wouvun der 2 méi mat de jonken Hënn schaffen (Welpengrupp) an 2 méi mat deenen ale schaffen. Zum Schluss vun der Grondausbildung, maachen si no 2 Joer eng Prüfung, wou ënnert anerem och d'Foussaarbecht an d'Geräter goe gepréift ginn, eng Flächesich no enger oder méi vermësste Persoune muss gemaach ginn, a jenodeem wéi eng Spart se maachen, nach eng Trümmersich muss gemaach ginn.
  Déi Prüfung gëtt dann all 2 Joer gemaach, dat heescht, wann en Hond lo eng Kéier eng Prüfung mat sengem Meeschter gepackt huet, ass e fir 2 Joer asetzbar an da muss hien erëm eng nei Prüfung man.

- **Gëtt eng bestëmmte Rass virgezunn, a wa jo, firwat?**
  Bestëmmte Rassen net. E Pekinees ass ze kleng, e Bernadiner ass ze grouss an ze schwéier.
  De Pekinees ass ze kleng, well hien dobaussen am Bësch einfach net viru kënnt, de Bernadiner ass ze schwéier, well den Hondsmeeschter muss säin Hond och kënnen op de Schëlleren droen, wann en sech zum Beispill verletzt huet. Och op engem Trümmerkoup wär de Bernardiner ze schwéier an den Hond ass net agil genuch.
  Et muss och en Hond mat enger laanger Nues sinn, dat heescht, wa mir lo e Boxer hunn, also déi platt Nuesen hunn, déi sinn 1. net gëeegent wann et ufänkt waarm dobaussen ze ginn, well dann hunn déi nämlech Otemproblemer an 2. wat dem Hond seng Nues méi laang ass, wat e méi Richzellen huet. A wat e méi Richzellen huet, wat hien ebe besser ka mat der Nues schaffen

- **Gehéiert den Hond iech selwer oder kann den Hond och mat anere Meeschtere schaffen?**
  De Rettungshond ass och e Familljenhond. Den Hond ass onsen eegenen Hond an et schafft och am Prinzip jidderee mat sengem eegenen Hond. Dat huet och eng Uersaach, well am Fong keen den Hond esou gutt kennt, ewéi säi Meeschter. Et kann eng Situatioun kommen, wou den Hond ons ganz vill iwwert seng ginn, dat heescht, wa mer d' Méiglechkeet hunn, loosse mer 6 bis 7 Hënn matenenee schaffen. Dat Gebitt, wat mir ze sichen hunn, gëtt a Secteuren agedeelt, déi meeschtens duerch Weeër begrenzt sinn. Da kritt all Hond mat sengem Meeschter ee Secteur ofzesichen. Wann säi Secteur fäerdeg duerchsicht ass, da geet en zeréck dohinner, wou e fortgaangen ass (meeschtens bei d'Asazleedung) an da kucke mer do, ob den Hond nach fit ass, a wann e fit ass an et ass nach en anere Secteur ze duerchsichen, da gëtt e nach dohinner geschéckt.
  An den Trümmer hänkt et dovun of, wéi d' Trümmer gemaach sinn, wann s du der lo hues mat vill Beton, vill Eisen, wou net all ze vill Stëbs ass, do kënnen se roueg eng Véirel Stonn sichen, dat ass kee Problem.



Kierpersprooch weist, wat ech als Meeschter verstinn, well ech main Hond kennen, wat awer lo en aneren, deen zwar mam Hond kéint schaffen, mä awer den Hond net bis an den leschten Detail kennt, net versteet.

- **Wéi laang kann ee mat esou engem Hond schaffen, dat heescht, wéi laang ass den Hond hannereneen am Asaz?**
  Dat hänkt vu verschiddene Saachen of, wa mir elo d' Fläch dobausse kucken, dat hänkt vum Wieder of, wann et elo wéi gëschter Mëtte schonn déck waarm ass, da musse mer scho relativ oft Pause maachen, de Punkt ass deen, den Hondsmeeschter muss gesinn, wa säin Hond ufänkt midd ze ginn, da mécht e 5 Minutte Paus an da rullt et erëm, wann en de Punkt natierlech verpasst, an e geet nach e bësse weider, an e richteg platt ass, da kanns de 3 - 4 Stonne rechnen, wou en aus dem Rennen ass.
  Dofir ass et jo och sou, dass mir op engem Asaz mat villen Hënn
  Am Iran zum Beispill wou elauter Lehmhaiser waren, wou ganz vill Stëbs war, a wou ganz vill anenee gekoupt war, do hunn se 5 Minutten intensiv gesicht an da war Paus ugesot, well da war d' Schläimhaut an der Nues sou ausgedréchent, dann hues de se misse frësch ufiichten an sou weider an du hues och wierklech misse richteg intensiv rüsselen, fir iwwerhaapt en Doft opzehuelen.
  Am beschte fir si ass dat, wat mir am mannste gären hunn, wann et nämlech net all ze waarm ass, Temperaturen esou ënner 10 Grad. A wann et dann och nach e bësse reent dobäi, dann ass dat fir si natierlech ideal.

- **Verléieren d' Hënn och d' Motivatioun oder wat maacht dir, fir dass dat net passéiert?**
  Also am Prinzip wa mer en Hond hunn bei dem de Spilldriff an de Beutedriff ausgeprägt ass, verléiert hien d' Motivatioun net



ze schnell, ausser en hätt sech verletzt oder en hätt dräi Stonnen hannerenee misse schaffen a säi Meeschter hätt de Punkt verpasst fir Paus ze maachen, dat ass ganz kloer, dann ass den Hond platt, mä soss an der Regel, wann en anstänneg gefouert gëtt, duerf dat net virkommen, dat hänkt awer vun dem Eenzelnen of, wéi säi Meeschter op hie kann agoen. Wann e gesäit, dass en e bëssen ofbaut, fir en erëm frësch ze motivéieren. Wann de Meeschter hannendru schlappt a strahlt och net immens vill Energie aus, dat wierkt sech natierlech och negativ op den Hond aus.

De Meeschter muss schonn den Hond gutt kennen, do si mer nach eng Kéier um Punkt wou ech virdru gesot hunn, dass jidderee mat sengem Hond schafft, well jiddereen säin Hond muss kennen a gesinn, wa säin Hond ufänkt ofzebauen, an dann decidéiert, ok, ech muss eng Paus maachen oder ech muss en erëm eng Kéier nei motivéieren, dass et viru geet.

- **An op wéi eng Kommandoe lauschteren déi Hënn?**

Also fir ze sichen, dat ass op enger Säit, „sich a schwätz", an op der anerer Säit den Halsbandklick. Wann den Halsband lassgeet, wëll hie schaffen, dann ass dat dat eenzegt, wat hien intresséiert. Da weess hien, hei lo ass et fir ze jauwen. Du hues am Fong e ganze Koup Faktoren, déi zesumme spillen.

Dobaussen op der Fläch huet hie just eng Kenndecken u mat enger Bimmel drop. Déi Bimmel ass, datt mir éischtens wëssen, wou si an deem Suchgebitt dru sinn an zweetens dass d' Wëld e bëssen aus de Féiss soll sinn. Nuets hu mer och nach eng Luucht op der Kenndecken drop, datt een se och e bësse gesäit, wann se doduerch rennen, well si maache keen Ënnerscheet ob et hell oder däischter dobaussen ass, déi renne mat 150 duerch de Bësch, tëschent de Beem erduerch, et freet een sech zwar, wéi si dat maachen, fir net anzerennen, mä si kréien d'Kéier awer nach fir laanscht ze kommen. Am Däischteren ass dat relativ impressionant. Mir schaffen och mat Sichzeechen, dat heescht, wann ech den Hond gären éierens hischécken, da weisen ech him mat mengem Kierper, wou hie soll higoen. Dat léiert hie mat der Zäit. An da kanns du dat och op Distanz maachen. Wann den Hond gutt "funktionéiert" da kanns du hien iwwert eng Distanz vu 40-50 Meter ouni vill ze soen, lénks a riets schécken.

An da gëtt et nach déi normal Kommandoen, wéi "Sitz, Steh, Platz, Fouss" déi esouwuel bei der Foussaarbecht wéi och beim Siche benotzt ginn.

- **Wéi laang kann en Hond a sengem Hondsliewen déi Aarbecht maachen?**

Sou laang wéi e gesond a fit ass, zum Beispill een ewéi deen heiten Hond 10-12 Joer . Mäin alen huet bis 12 Joer geschafft, mä dat hänkt awer wéi gesot vum Hond of, wann en ufänkt krank oder net méi fit ze ginn, dann häls de op.

- **Musst dir och eng speziell Formatioun maachen, fir mam Hond ze schaffen?**

Oh oui, pass op, elo gëtt et spannend.

Et muss een en Éischt Hëllef Cours fäerdeg hunn. Wann een deen net huet an et wëll een awer bei ons kommen, da muss een dee fir d'éischt fäerdeg maachen.

Fir unzefänken hu mir léiwer, wann d'Leit ouni Hond kommen an dass se dann emol zwee Joer als Helfer matginn an dann, wann si gären en Hond hätten, da kucke mir, dass si en Hond kréien, wou d' Chancë relativ grouss sinn, dass et eppes gëtt.

Wann dann ee bei ons komm ass, da muss e 6 Méint Stage maachen, an deene 6 Méint Stage kucke mir dann, wéi dat Ganzt evoluéiert, wéi en sech an d' Equipe integréiert, an dann decidéiere mer, ok, e gëtt definitiv opgeholl oder net.

Wann en definitiv opgeholl gëtt, da muss en dann ufänken sou lues a lues Gas ze ginn, well da muss e 6 Méint drop eng Helferprüfung maachen.

Dat ass eng Prüfung, wou een an Éischter Hëllef gepréift gëtt an et muss een och wëssen, wéi ee Geschir a wéi engem Asazwon läit a wéi een dat jeeweilegt Geschir benotzt.

An déi drëtt Saach ass d'Orientéierung um Terrain.

Mam Kompass, GPS an esou weider.

Dann ass een ee Joer derbäi, an da muss een déi Prüfung maachen, egal ob een elo Hondsmeeschter,Asazbegleeder oder Helfer wëll gin, do muss all Mënsch derduerch. D' Helferprüfung mussen och déi, déi keen Hondsmeeschter wëlle ginn, all zwee Joer erneieren.

Wann een seng Helferprüfung bis huet, kann ee verschidde Weeër aschloen.



Fir Hondsmeeschter ze ginn, muss een all zwee Joer eng Prüfung maachen.

Wann een en Neie mat sengem Hond kënnt, da muss den Hond emol den Eegnungstest maachen, wou mer kucken, wéi en sech an der Ëmwelt verhält, wéi en zum Beispill op verschidde Biedem geet, op en schreckhaft ass, op en aggressiv gëtt, wann en e bësse bedrängt gëtt, dat heescht, wann e puer Leit op en zoulafen, a lauter sou Geschichten, an esou e ganze Programm vun zwielef Saachen, wou se da bewäert ginn, fir ze kucken, ob hien de Critèren, déi mir setzen, fir e Rettungshond aus him ze maachen, entsprécht.

Fir déi Leit, déi dat gemaach hunn, schloe mer dann den Hondsmeeschterwee an. 2 Joer méi spéit huet den Hondsmeeschter dann am Prinzip seng éischt Flächen- an Trümmerprüfung gemaach. Wann en da gäre mat an d'Ausland geet, op Äerdbiewen oder sou, da maache mir nach eng nei Formatioun, wou éischtens Theorie gemaach gëtt, dat geet vum Zelt opriichten, campéieren, Selbstverpflegung, Satelitentelefon bedéngen, alles dat, wat s de brauchs, wann s de iergendwou op en Asaz flitts, plus nach eng Kéier e ganze Weekend Formatioun, iergendwou am Ëmkrees vun 1000 Kilometer vu Lëtzebuerg, 72 Stonne richteg gestresst ginn, dat heescht, wou se mussen hiert Zelt opriichten, wou se sech selwer verfleege musse während der ganzer Zäit, wou se da lénks a riets op Asätz geschéckt ginn, villäicht vill, villäicht net vill, dat hänkt vun de jeeweilege Situatiounen of.

Zweck vun der Übung ass einfach deen, fir ze kucken, dass se an der Equipe kënne funktionéieren, datt d'Hënn musse mateneen eens ginn, d'Leit musse mateneen eens ginn, well soss funktionéiert dat net.

Da si mer sou um Punkt, ausbildungsméisseg.

Am Moment si mir zu 22 Leit.

- **Kënnt dir eis e puer Beispiller ginn, wou dir bei Asätz mam Hond dobäi waart?**

Also ech war mat mengem alen Hond a Marokko an Algerien dobäi bei Äerdbiewen..

- **Wat war äre positiivsten a wat äre schlechteste Moment?**

Also positiv Momenter ginn et der vill, dat ass all Kéier, wann den Hond ee fënnt. Éischtens, wann den Hond fënnt, an zweetens, wann ee gesäit, dass den Hond funktionéiert beim Schaffen. All Kéiers, wann een den Hond aus dem Auto hëlt, a wann den Hond schafft, dann ass dat positiv.

- **Dat war awer lo näischt, wat der gesinn hutt a wat der schlëmm fonnt hutt oder esou?**

Loosse mer esou soen, dat ass e bëssen eng Astellungssach. Deemno wat s de do fënns, ass dat net onbedéngt fir jidderee flott ze gesinn. Ech hu relativ vill Erfahrung rettungsdéngschtméisseg, do gesäit een och alt scho vill, dat heescht, do ass een och schonn op vill Saache virbereet. Dofir ass et och ëmmer esou, wa mer erëmkomme vun Erdbebenasätz hu mer all Kéier mat der ganzer Equipe beim Brigitte vum Service Psy-Jeunes vun



der Croix-Rouge e psychologeschen Debriefing, dee bei ons zum Standardprogramm gehéiert.

- **Wee finanzéiert d'Ausbildung vun ären Hënn a wéi kann een iech ënnerstëtzen?**

Ënnerstëtzung ass ëmmer gutt. Also et ass esou, wa mir am Déngscht mam Hond sinn, kréie mir keng Suen eran, also et ass nëmmen alles op Käschte vum Haus, loosse mer esou soen. Op der anerer Säit kréie mer mol heiansdo en Don, wann ee stierft oder esou Saachen, respektiv d'Direktioun, déi sponsort. D'Material, wat scho vill Sue kascht a mir hunn op der anerer Säit näischt wat erakënnt. Wat mer maachen heiansdo, mir hunn Nationalfeierdag owes, den Dag virdrun hu mer sou eng Wirschterchesbud, wou mer Thüringer verkafen, fir einfach Geld an d'Keess ze kréien oder kleng Miniaturautoen, déi mer verkafen. Et ass awer och net, dass dat Millioune ginn. Loosse mer soen, dass 80 % aus der Direktioun kënnt.

Et kann ee speziell en Don fir d'Hondsstaffel man a Suen op de **Kont CCPLLULL IBAN LU26 1111 0633 6524 0000** mam Vermierk fir d'Hondstaffel iwwerweisen.

**Villmools Merci fir d'Gespréich!**

## Opgepasst
op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## Attention
aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat datt si, nach nii an och nii wärt Leit schecken vir an hiirem Numm Zeitungen ze verkaafen oder einfach opzehiewen.

Wann also een bei Iech doheem schellt an seet hien wär en Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him weg keng Suen an soot der Police bescheet.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

***********************************

## Dr Stëmm consultations médicales sur roues

Consultations médicales gratuites deux fois par mois le mercredi après-midi dans les locaux de la Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Renseignements supplèmentaires au numéro: 49 02 60

Gratis medizinische Behandlung jeden zweiten Mittwoch nachmittags in den Räumlichkeiten der Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Zusätzliche Auskünfte unter der Nummer: 49 02 60



# Aires à gazon spécialement destinées aux chiens
# Speziell Plaze fir Hënn

La Ville de Luxembourg a aménagé des aires de gazon spécifiques spécialement destinées aux chiens et régulièrement nettoyés.

*Ces aires se trouvent:*
- rue de la Toison d'Or (parc de Merl),
- bd Patton (Verlorenkost),
- rue Ernest Koch (Belair),
- bd Jules Fischer (Kaltreis),
- rue Medinger (Bonnevoie),
- parc Laval (Eich).

D'Stad Lëtzebuerg huet Plazen ageriicht, extra fir Muppen, dës Plaze ginn och regelméisseg propper gemaach.
*Dës Wise sinn an dëse Stroossen:*
- rue de la Toison d'Or (parc de Merl),
- bd Patton (Verlorenkost),
- rue Ernest Koch (Belair),
- bd Jules Fischer (Kaltreis),
- rue Medinger (Bonnevoie),
- parc Laval (Eich).

La Ville de Dudelange a aménagé des aires de gazon spécifiques spécialement destinées aux chiens et régulièrement nettoyés.

*Ces aires se trouvent:*
- Quartier Italie, proximité du pont
- Centre, à la place Fohrmann/côté rue Jean Jaurès
- À côté de l'église, rue Lentz
- À la rue Pierre Theis
- Près du Monument aux Morts

D'Stad Diddeleng huet Plazen ageriicht, extra fir Muppen, dës Plaze ginn och regelméisseg propper gemaach.
*Dës Wise sinn op dëse Plazen:*
- Quartier Italie, proximité du pont
- Centre, à la place Fohrmann/côté rue Jean Jaurès
- À côté de l'église, rue Lentz
- À la rue Pierre Theis
- Près du Monument aux Morts

*Patrick*



# Hundeliebe

Der Mensch liebt seinen Hund. In vielen Familien gehört der Hund zum täglichen Leben und hat sich in das Familienleben integriert, weshalb ein Leben ohne Hund für viele unvorstellbar wäre. Besonders in Familien mit Kindern findet man häufig auch Hunde, weil Kinder sich den Hund gewünscht haben. Sie lieben Welpen, weil sie süß und knuddelig sind. Allzu oft vergisst man dabei, dass man für den Hund auch Verantwortung übernehmen muss. Er wird zudem zwangsläufig auch größer, bleibt also nicht immer ein Welpe. Man muss sich um den Hund kümmern, ihn pflegen, sich mit ihm beschäftigen, ihn füttern, waschen, mehrmals am Tage mit ihm Gassi gehen, und so weiter. Wer seinen Hund liebt, übernimmt gerne diese Pflichten.

Doch wie weit darf die Liebe zum Hund gehen? Man sollte ihn zum Beispiel nicht zu sehr verhätscheln, oft spricht man auch davon, dass man den Hund zu sehr vermenschlicht. Das bedeutet, man behandelt den Hund fast wie einen Menschen. Eine artgerechte Haltung sollte dem Hund zuteil werden. Ein Hund ist und bleibt ein Tier, das sollte man bei aller Liebe nicht vergessen. Er hat Instinkte und ein ihm angeborenes Verhalten, was er auch ausleben möchte. Er braucht Platz zum Spielen, zum Rennen, um sich auszutoben, weshalb ein Hund in einer Mietwohnung und auch noch ohne Garten oder Wiese eigentlich fehl am Platz ist. Trotzdem hält man sich einen Hund, weil man das Tier doch so sehr liebt. Der Hund aber leidet dann an Bewegungsmangel, wird träge oder auch apathisch. Obwohl er leidet, merken wir das nicht, denn die Liebe zum Hund läßt uns blind werden für den wahren Gemütszustand des Tieres.

Besonders deutlich zeigt sich die falsch verstandene Liebe zum Hund oft auch in der Welt der Reichen und Schönen. Hier gehört der Hund meistens als Statussymbol dazu, so wie der schicke Sportwagen oder der teure Pelzmantel. Vor allem die kleineren Hunderassen trifft man hier an, sie sind besonders beliebt bei den Frauen. Frauchen sieht das Hündchen nicht als ein Tier an, sondern behandelt Fiffi oder Flocki menschlich, sprich: nicht artgerecht. In manchen Fällen wird das Hündchen sogar als Kinderersatz angesehen und dementsprechend wie ein «kleines süßes Baby» behandelt. Das Hündchen genießt dabei jeden erdenklichen Luxus und wird mit viel Liebe und Fürsorge überschüttet. Mit artgerechter Haltung hat das dann nur noch wenig zu tun, vielmehr wird die Liebe zum Hund ins Übertriebene gezogen.

Ein paar einfache Beispiele wie die Liebe zum Hund ausarten kann: Das Hündchen wird den ganzen lieben langen Tag und überall in der teuren Handtasche mit sich rumgetragen, hat also so gut wie keinen Auslauf mehr, was ohne Zweifel der Gesundheit nicht zugute kommt. Der natürliche Duft des Hundes wird durch edle Parfüms beseitigt damit er auch angenehm riecht. Teure Designerklamotten müssen her, schließlich muss auch Hündchen schick gekleidet sein. Wenn möglich kriegt er noch hübsche Schuhe für seine zarten Pfötchen verpasst und mit Diamanten besetzte Halsbänder. Nicht zu vergessen geht Frauchen mit ihrem kleinen Liebling mindestens einmal die Woche zum Hundefrisör und auch beim Futter wird nicht gespart. Nur das Beste und Feinste muss es sein, köstliche Spezialitäten und Leckereien.

Manchmal können einem diese kleinen unschuldigen Vierbeiner leid tun, und man fragt sich, ob der Hund sich dabei tatsächlich wohl fühlt, oder sich vorkommt wie in einem endlosen Alptraum. Über die Liebe hinaus vergisst der Mensch allzuoft den Hund als Tier anzusehen und ihm eine artgerechte Behandlung zuteil werden zu lassen, damit dieser sein Hundeleben auch als Hund voll auskosten kann – nicht als Mensch!

Viele nehmen ihren Hund sogar mit ins Bett, wo er nun eigentlich wirklich nichts verloren hat. Zum Schlafen hat er seinen eigenen Platz und ein Körbchen oder eine Decke. Die Liebe zum Hund trägt heutzutage manchmal seltsame Früchte und Hunde findet man heute vorwiegend in den Wohnungen der Menschen. Zu Großmutters Zeiten hatten Hunde im Haus nichts verloren. Sie hatten draußen ihren Platz, schliefen in der Scheune, bei den Hühnern oder in der selbstgebauten Hundehütte. Sie bewachten Haus und Hof. In den damaligen Zeiten war ein Hund eben noch ein Hund. Er hatte Aufgaben zu verrichten und wurde zum Nutzen gehalten.

Wie weit die Liebe zum Hund gehen kann und wie überzogen diese Liebe auf andere wirkt, zeigt eindrucksvoll Tom Gerhardt in der Sitcom „Hausmeister Krause", und seine maßlos übertriebene Liebe zu seinem Dackel, der immer an erster Stelle steht und vor der Familie kommt.

*PierreS.*



(©) Levi Weber

# Sylvia Carmada and Schatzi

**Professional dancer and instructor**







- **What kind of dog is Schatzi and how old is she?**
  Schatzi is a mini-yorkterrier and her age is unknown because I got her from Animalhope and they could only suggest that she is between 6-9 years old. She has too many teeth missing to judge her age.

- **Why did you decide on that sort of dog?**
  Mini is handy! I travel a lot because of my job, so Schatzi is the perfect size for that.

- **What does she do all day for example?**
  If she doesn't run around in a theater or run after dancers, she is probably being photographed. Later, she has her beauty sleep at home, next to me.

- **Is she a good dancer?**
  She is a very good jumper though. She jumps twice as high as her height. I think she is a good judge of dancing because if she looks at me dancing, and doesn't like it... she turns her back on me.

# Ray Hoffman, CJ & Sharp Arts

**Professional dog-trainer, professional photographer**







- **What kind of dog is CJ and how old is he?**
  CJ is an Australian Shepherd and he is almost 3½ years young.

- **Why did you decide on that sort of dog or did he choose you?**
  Because we already have an Aussie, so now we have 5!

- **What does he do all day for example?**
  If we are not on the agility training grounds, CJ is at home with the other dogs and does nothing. In the evenings we do some tricks together and then after that he gets his meal. After that, he goes to sleep.

- **What kind of future for CJ do you see in the film productions?**
  For CJ's future, we hope to participate at the Agility World Cup one day. I also hope to get a lot of small jobs in the film productions... or one big role in a film would be great for him.

*gen*



# Pflichte vum Hondsbesëtzer

**Wat muss ee maachen, wann een en Hond huet?**
Fir d'éischt muss ee bei de Veterinaire goen, well all Hond muss haut en Chip hunn, fir en identifizéieren ze kënnen, wann e gesicht gëtt oder verluer geet.
Dësen Agrëff muss spéitstens 4 Méint no senger Gebuert oder 1 Mount nodeems een den Hond krut, gemaach ginn. Dëse Chip gëtt normalerweis am Halsberäich ënnert d'Haut implantéiert.

**Wat mécht de Veterinaire nach?**
De Veterinaire  impft den Hond da géint d'Tollwut.
Et gëtt och e Certificat ausgestallt mat der Rass, dem Geschlecht, der Faarf, dem Gebuertsdag an der Chipnummer vum Hond.
De  Veterinaire ënnerschreift dat, an op  dem Certificat steet och ob et sech ëm eng sougenannte Kampfhondrass handelt.

**Firwat brauch een den Certificat?**
Dat ass dem Hond säi Pass, an dee brauch een, fir den Hond kënnen op der Gemeng unzemellen, ausserdeem muss een der Gemeng eng gülteg Assurance virweisen, déi fir all Schued, déi den Hond verursaacht, opkënnt.
Et muss een eng Joerestaxe fir all Hond bezuelen. All Joer, de 15. Oktober kritt een dofir e Formular vu senger Gemeng geschéckt.
Déi Tax kascht minimum 10 Euro, mä de Präis pro Hond leet all Gemeng selwer fest.
Déi Tax fält ewech, wann et e Blannen-, Assistenz-, Police-, Arméi-, Douane-, oder Rettungshond ass.

**Muss een säin Hond un der Léngt halen?**
All Hond muss un der Léngt gehal ginn an den Uertschaften.
Dës weideren an all ëffentlechem Gebai, an all Transportmëttel, op all ëffentlechem Parking, op all Tankstell, während enger ëffentlecher Veranstaltung, op all Sportsterrain, op all Vëloswee, all sportlechem Parcours.
Op all aner Plaz muss all Hondsbesëtzer säin Hond ënner Kontroll hunn an en an d'Léngt huelen, wann et néideg ass.

**Wat ass nom Gesetz e Kampfhond?**
Staffordshire Bullterrier
Mastiff
Americain Staffordshire Terrier
Tosa
All Hënn, déi duerch hiert Ausgesinn deene Rasse gläichen, gehéieren och dozou, dat entscheet de Veterinaire, wann dem Hond säi Certificat ausgestallt gëtt.

**Ween däerf esou e Kampfhond halen an ënner wéi enger Conditioun?**
De Besëtzer muss iwwer 18 Joer hunn, däerf net am Prisong sinn oder Sursis hunn respektiv net virbestrooft sinn. D'Hënn mussen eng Dresséierprüfung maachen a packen, do kréien si en Certificat, wann si de Stage gepackt hunn. Dës Prüfung ass obligatoresch an de Cours ass 3 Joer gülteg.
Bis zum 18. Mount mussen se och steriliséiert oder kastréiert ginn.

*Cowgirl*

**GUTT ZE WËSSEN:**
Den Artikel 9 vun der Polizeiveruerdnong vun der Stad Lëtzebuerg schreift vir, datt den Detenteur vun engem Hond d'Kéipercher vu sengem Hond ewechmaache muss. D'Stad bitt déi néideg Hëllefsmëttelen duerfir un.

**GUT ZU WISSEN:**
Laut dem Artikel 9 der Polizeiverordnung der Stadt Luxemburg müssen Hundehalter den Kot ihrer Tiere entsorgen. Ein Grund mehr, die von der Stadt angebotenen Hilfsmittel zu nutzen.

**HUNDE UND KATZEN**
**VORSICHTSMASSNAHMEN RECHTE UND PFLICHTEN**
Hunde können durch ihr Gebell oder ihren Kot auch lästig werden. Jedes Jahr müssen zum Beispiel 500 Tonnen Hundekot im Stadtgebiet vom Hygienedienst beseitigt werden.
Als Hundehalter sollten Sie verantwortungsvoll handeln, Rücksicht nehmen und die Vorschriften beachten.
Nutzen Sie für die Notdurft Ihres Tieres die eingefriedeten Bereiche, die von der Stadt in sämtlichen Vierteln eingerichtet wurden und verwenden Sie eine "BRAVO" Tüte zur Entsorgung des Kots.
Katzenhaltern wird empfohlen, die Tiere nicht im Freien mit Futter zu versorgen, da andere Tiere (Füchse, Ratten...) angelockt werden können.

**BON À SAVOIR :**
L'article 9 du règlement général de police de la Ville de Luxembourg oblige le propriétaire d'un chien de ramasser les crottes de celui-ci.
Raison de plus pour utiliser les facilités proposées par la ville.

**CHIENS ET CHATS: PRÉCAUTIONS, DROITS ET DEVOIRS**
Les chiens peuvent aussi causer des nuisances, par les aboiements ou par leurs excréments, par exemple.
Doit-on rappeler que, chaque année, ce sont 500 tonnes de crottes de chiens qui sont enlevées par le service d'hygiène sur les espaces publics e la ville?
Le civisme, les règlements et le bon sens s'imposent aux maîtres.
Pour les besoins du chien, utilisez les enclos aménagés par la Ville dans tout les quartiers et n'oubliez pas d'utiliser les sachets "BRAVO" pour ramasser les excréments.
Pour les chats, il est recommandé de ne pas laisser la nourriture à l'extérieur des habitations, ce qui attire aussi d'autres animaux (renards, rats...)

*(VDL ECOlogique Nr 3/2010*
*Le magazine environnemental de la Ville de Luxembourg*
*Das Umweltmagazin der Stadt Luxemburg)*

# Rahna

www.rahna.org

Association Rahna L-5312 Contern :
BCEE LU77 0019 1555 4193 9000

Delegatioun Handi'Chiens Luxembourg:
BCEE LU64 0019 3555 4989 4000

Mir haten d'Éier en Interview mat der Madame Ternes vu Rahna ze maachen. Mech huet d'Thema Hënn, déi Leit hëllefen, ëmmer interesséiert. Ech wousst just ni sou richteg, wou ech Informatiounen doriwwer géif fannen. Meng Chefin sot mir dunn, datt Leit vu Rahna mat esou Hënn ze dinn hunn. Ech hu geduecht, et wieren déi vu Rahna, déi d'Hënn ausbilden. Mä am Interview si mir du méi an alles besser gewuer ginn.

*Cocoon*

# INTERVIEW

## mat der Madame TERNES Anne-Marie,

### Sekretärin vu Rahna

**Rahna bilt keng Muppen aus. Si finanzéiere fäerdeg ausgebilten Assistenzhënn, déi a Frankräich vun Handi'Chiens ausgebilt ginn. Rahna iwwerhëlt de finanziellen Deel fir déi Leit, déi en Assistenzhond zu Lëtzebuerg brauchen !**




- **Wéi heescht Ären Hond a säit wéini ass e bei Iech?**
  Den Hond heescht Ceylan, an ech hunn en elo bal 2 Joer. De Ceylan huet elo 3 an en halleft Joer.

- **Ween huet den Numm ausgesicht?**
  Den Numm gouf vun den Educateuren aus Frankräich vun Handi'Chiens ausgesicht. Déi billen d'Hënn jo och aus. Déi wielen den Numm an et geet do all Joer mat engem Buschtaf virun. Dat Joer aus deem de Ceylan ass, du goufen Nimm mat C ausgesicht, also déi mat C ufänken. Dono goung et weider mat D, E, F an sou weider.

- **Wéi war et da virdrun ouni den Ceylan, ären Hond?**
  Wann ech dat elo bedenken, da froen ech mech effektiv, wéi et virdru war, well ech ka mir elo e Liewen ouni mäin Hond net méi virstellen.

- **Bei wat hëlleft Iech dann den Hond?**
  De Ceylan hëlleft haaptsächlech oprafen. Wa mir eppes op de Buedem fält, dat kréien ech jo net opgehuewen, da reeft de Ceylan et op. Hie kann och den Telefon, d'Kretschen oder zum Beispill Waasser bréngen.

- **Musst Dir och extra Befehler léieren a wéi leeft dat of?**
  Dat Wuert „Befehl" dat klengt sou militäresch? Et muss een awer bestëmmt Wierder léieren a benotzen, déi den Hond kennt. Den Hond gëtt jo a Frankräich ausgebilt a wann déi Ausbildung do fäerdeg ass, dann ass och a Frankräich e Stage, wou déi Leit hikommen, déi gär en Hond hätten. Do sinn dann 20-30 Leit an 20-30 Honn an do fënnt sech dann eraus, ween zu wei engem Hond passt. De 4 Dag kritt een säin Hond am Fong zougesprach an da kritt een nach fir annerhallef Wochen e Crash-Cours. Do léiert een dann: Wéi ginn ech mat engem Hond ëm, wéi fidderen ech en, wéi fleegen ech en an sou weider. Den Hond kennt 50 Wierder an déi muss de Mënsch natierlech och léieren. Déi Begrëffer sinn op Franséisch.Ech kucken effektiv, datt en déi Saachen, déi e geléiert huet, regelméisseg mécht. Et si Leit, déi soen, ech brauch elo nëmmen dat heiten an da just dat den Hond maache loossen.Déi éischt 3 Deeg, wann een an dem Stage a Frankräich ass, da mécht een ëmmer erëm déiselwecht Exercicer, awer ëmmer mat engem anere Mupp. Da muss een sech ëmmer e bësse mierken, mat wéi engem Hond huet elo d'Chimie gutt funktionéiert. Da mécht een eng Wonschlëscht an da sinn et déi vun Handi'Chiens déi decidéieren, wat fir een Hond wie kritt. Si kennen d'Muppe jo am beschten, an si wëssen a wat fir eng Situatioun den Hond bei dem Mënsch kënnt.

- **Wéi laang dauert d'Ausbildung vum Assistenzhond a wat kascht et de Mënsch, deen en Hond brauch?**
  D'Ausbildung dauert am ganzen 2 Joer. Dovu lief de Mupp annerhalleft Joer an enger "famille d'accueil", a kënnt dono nach 6 Méint an d'Schoul.
  An der Moyenne kascht den fäerdeg ausgebilten Hond 13000 Euro. An deem Präis sinn all d'Käschte vun deenen 2 Joer Ausbildung dran: z. Bsp. de Welpen ass dran, de Veterinär ass dran, d'Friessen ass dran, d'Personalkäschte vun den Handi'Chiens Educateuren. Sou erklären sech dann och déi Käschten.

- **Ass een dann do ënnerstëtzt?**
  Wann een hei zu Lëtzebuerg elo esou een Hond wëll, da mécht een eng Demande bei Rahna, mir ginn d'Demande weider un Handi'Chiens a wann Handi'Chiens da seet ok, déi Persoun kann en Hond kréien, dann decidéiert de Comité vu Rahna ob si den Hond parainéiert. Normalerweis ass dat kee Problem, dat heescht Rahna bezilt den Hond, amplaz vun der Persoun.

- **Ass eng bestëmmte Rass besser gëeegent als Assistenzhond wéi eng aner?**
  Handi'Chiens huele Labrador a Golden Retriever. Et gëtt elo nach aner Muppen, déi vläit nach méi gescheit sinn oder soss iergendwéi besser sinn. Ma si huelen dës 2 Rassen eben och, well et léif a schéii Muppe sinn, op déi d'Leit direkt positiv drop reagéieren. Well eng vun den Rolle vum Hond ass et och fir d'Kommunikatioun tëschent dem behënnerte Mënsch an deenen anere Leit méi einfach ze maachen. Dat geet da ganz einfach: „O wat e schéinen Hond, an sou weider." Dann ass ee séier am Gespréich. Bei engem Schäferhond z. B. deen och intelligent ass, do kéint dat anescht sinn, well dee bei de Leit oft e schlechte Ruff huet.

- **Hutt Dir den Hond vun Iech aus ugefrot, oder krut Dir et ugeroden?**
  Neen, ugeroden an deem Sënn an sech net. Ech hat Leit mat esou engem Hond gesinn a mech vun do un ëmmer dofir interesséiert. An et war kloer fir mech, datt ech iergendwann esou en Hond géing kréien. Ma d'Zäit war eben nach net do an op eemol war et esou wäit.

- **Wéi laang kann den Hond bei Iech bleiwen? Ass do eng zäitlech Grenz gesat?**
  Den Hond bleift esou laang bei mir, wéi mir et allenzwee kënnen. Et ass esou, datt den Hond och iergendwann an d'Pensioun geet, wann e vläit aus gesondheetleche Grënn net méi schaffe kann. Dann ass et normalerweis esou, datt den Hond awer bei der Persoun bleift. Wann dat awer aus iergendengem Grond net machbar ass, da kann den Hond dacks bei déi Famill hannescht goen, bei där en opgewuess war.

- **Kritt déi Persoun dann automatesch en aneren Hond?**
  Jo, also wann een dann en neien Hond wëll, da kritt een och relativ schnell en Ersatzhond. Entweder seet een, ech brauch séier en neien Hond, well et geet guer net ouni oder et geet een nach emol hannescht an de Stage a sicht sech rëm selwer een aus. Well de Stage ass am Fong och en Erliefnes fir sech. Et si Leit, déi op den nächste Stage gewaart hunn, fir dat Ganzt nach eng Kéier vu vir u matzemaachen.

- **Wéi reagéiert Ären Hond op Kanner, déi sou op en duerkommen?**
  Kanner, Erwuessener, Mënschen am Ganze si kee Problem.
  Wann elo ee Kand géif eng Glace fale loossen oder dem Hond entgéint hält, dann ass den Hond esou dresséiert, datt en näischt huelen oder unhuelen dierf.
  Wann den Hond ugedoen ass, da schafft hien a muss sech behuelen. Anescht ass dat, wann en net ugedoen ass an en einfachen

Hond ass. Wann hien esou ugedoen ass a schafft, dann huet hien sech ze behuelen a wann dann een him eng Glace ënnert d'Nues reift an ech soen „pas toucher!" dann ass dat „pas toucher" an hien huet net drun ze goen. Ma wann hien elo fräi leeft beim Spadséiere goen an da kënnt ee mat enger Glace, da kann ech fir näischt garantéieren.

- **Wéi reagéiert de Ceylan op aner Hënn?**
Dat hänkt vun den Hënn of. A sech ganz problemlos. Natierlech, wann hien elo en Hond begéint, deen hie gutt kënnt an deen e gären huet, da geet hien dohin, och wann hien ugedoen ass. Ma da soen ech him, datt hien dat net dierf an da war et dat. Hien ass och eng Kéier vun engem aneren Hond ugegraff ginn a säitdeem mécht hien ëm verschidde Muppen e Bou. An sech ass dat awer guer kee Problem.

- **Géif Ären Hond och bäissen, fir Iech ze verteidegen?**
Et sinn an sech absolut keng Wuechthënn. Ech kann awer elo net mat Sécherheet soen, wat hie géif maachen oder wéi hie reagéiere géif, wann ee mir et schlecht wéilt, do kann et duerchaus awer sinn, datt hien eppes géing maachen.Wéi ech seng Rass kenne geléiert hunn, géif ech éischter soen, hie giff dem Déif de Portemonnaie nach hannendrun droen. Ma et weess ee jo ni. Et sinn awer vum Wiesen hier keng aggressiv Hënn an si ginn et och am Alter net oder well se eppes wéi hunn oder esou.

- **Wéi vill Hënn gi pro Joer vu Rahna vermëttelt?**
Pro Joer ass schwéier soen. Et sinn am Moment 23 Assistenzhënn vu Rahna vermëttelt hei am Land. Also säit 2004. Am Ufank war et just een Hond d'Joer. Lo déi lescht Joere waren et der ëmmer sou 3 - 4 pro Joer, déi an d'Land komm sinn.

- **Kritt Dir do gesot, wat Dir dem Hond dierft z'iesse ginn?**
Nee, am Stage gëtt awer erklärt, wat et vu Fudder gëtt, wéi eng Qualitéit an dann ass ee fräi fir selwer ze decidéieren. Et ass jo och eng Käschtefro. Et brauch ee jo och Zäit fir ze kucken, wat am beschte passt a wat den Hond am beschte verdréit. Et gi jo och Muppen, déi Verdauungsproblemer hunn oder esou an dann e Fudder virgeschriwwe kréien vum Dokter.

- **Wann een an der Famill en Assistenzhond bräicht, gëtt dann net gesot, datt déi Persoun jo Leit huet, wéi Fra oder Mann zum Beispill, déi weiderhëllefe kéinten a guer keen Assistenzhond gebraucht gëtt?**
Nee, et si ganz vill Leit, déi an der Koppel oder an enger Famill mat Kanner wunnen an awer een Assistenzhond hunn. Et muss just kloer sinn weem säin Hond et ass a ween de Meeschter ass. De Lien muss fest sinn tëschent dem Meeschter an dem Hond. Och wann déi aner zum Hond senger Famill gehéieren, ma den Hond gehéiert enger Persoun.

- **Hëlt den Hond just Befehler vun Iech un?**
Nee, si kënne mat jidderengem schaffen. Wann ech iech elo déi Wierder soen an dir betount déi richteg da schafft hien och fir iech. Dat ass praktesch an deem Sënn, et ka jo och mol sinn, datt de Meeschter vum Hond an d'Klinik muss, da muss jo och en anere mam Hond schaffe kënnen an sech ëm d'Déier bekëmmeren. Dofir ginn et och Formatioune vun Handi'Chiens. Ausserdeem siche mir bei Rahna Benevolen, fir mat den Hënn spadséieren ze goen oder soss iergendwéi ze hëllefen. Déi Leit leieren een Deel vum Vocabulaire, fir datt se wëssen, wéi se mat den Hënn schwätze kënnen.

- **Wann eng Persoun en Hond hat an déi géif stierwen an den Hond war nach topfit, wat passéiert da mam Hond?**
Da geet den Hond bei eng aner Persoun, déi e brauch.
A wann d'Persoun stierft an den Hond ass scho méi al, kéint awer vläicht nach 2 Joer engem Mënsch hëllefen an den Hond war ëmmer an der Famill. Wat geschitt dann do mam Hond, däerf d'Famill den Hond behalen? Also den Hond bleift ëmmer d'Proprietéit vun Handi'Chiens. Ech sinn zum Beispill Detenteur d'un chien ma Handi'Chiens bleift de Besëtzer, ech net. Egal wat passéiert, Handi'Chiens decidéiert. Ech huelen awer un, wann den Hond al ass a kuerz virun der Pensioun steet, datt dann och d'Famill gefrot gëtt, ob si sech ëm den Hond wëlle këmmeren. Soss geet e jo wéi gesot eventuell zeréck an d'Famille d'accueil.

- **Wat ass de Pensiounsalter?**
Et gëtt gesot, wann den Hond 10 Joer huet. Ma dat hänkt vun Hond zu Hond of. Et sinn der, déi et méi laang packen, et sinn der, déi et aus gesondheetleche Grënn net esou laang packen.

- **Gëtt et e Grond, fir den Hond ewech geholl ze kréien?**
Wa gemierkt géif ginn, datt den Hond vernoléissegt gëtt oder wann en ze déck gëtt. Do kritt een zwar fir d'éischt nach gesot, pass op, den Hond ass ze déck, maach dëst oder dat? Awer wann een dann dat net mécht, wat si fuerderen, dann hu si d'Recht engem den Hond ewech ze huelen, well et ass jo hiren Hond.

- **Dat heescht, Dir stitt mat hinnen a Kontakt?**
Dat éischt Joer kritt een all 3 Méint e Bréif mat Froe geschéckt, déi en hinne beäntwerte muss: Behëlt den Hond sech nach ëmmer esou wéi ëmmer, hutt der eppes Neits bemierkt, hutt dir him eppes Neits bäibruecht, ass e Problem, wat ass säi Gewiicht? Si froen och Kopië vun den Impfungen an alles dat. Dono ass dee Questionnaire nëmmen nach 1-mol d'Joer. Handi'Chiens kënnt 1-mol d'Joer 3 Deeg op Lëtzebuerg an dann ass e Stage mat enger Remise à Niveau, also dat heescht, do kommen all déi Leit hin, déi en Hond hei am Land hunn an da gëtt 3 Deeg laang geschafft, Saache reviséiert a gekuckt. Wa Probleme sinn oder wann ee sengem Hond nach eppes Extraes muss bäibréngen, da gëtt dat zesumme gekuckt. Also Formation continue 1-mol d'Joer.

- **Däerft Dir de Veterinär selwer aussichen?**
Do kann een sech rauswielen, wou ee wëllt goen.

**Villmools Merci Madame Ternes fir d'Gespréich!**










# Interview
## mat der Déierendoktesch Dr. Romi Roth

**Dr. Romi Roth huet de 5. August 1985 als Déierendoktesch ugefaang. Si huet selwer en Hond an eng Katz, awer kee Liiblingsdéier. Als Dekoratioun gefalen hir Kéi. D'Séipäerdchen huet si ganz gär wéinst hirer spezieller Biologie.**



- **Hunn sech d'Krankheete bei den Déiere vill verännert am Laf vun der Zäit?**
Jo, effektiv. Mir hu bei den Hënn ëmmer méi kriibsaarteg Krankheeten. Et gëtt méi diagnostizéiert, z. B. chronesch Gelenkkrankheeten (Arthrose). Zënter engem Joer ass och gewosst, datt d'Kazen och d'Lymedisease wéi d'Hënn kënne kréien. Et ginn ëmmer méi Krankheeten duerch en defekt Imunsystem, d.h. Den Imunsystem spillt verréckt. Et ass ähnlech wéi bei de Mënschen, mir liewe jo och an derselwechter Ëmwelt.

- **Wat war da bis elo dat exoteschst Déier, wat dir an ärer Praxis behandelt hutt?**
A 26 Joer waren dat der e puer. Ech géif mengen eng Vullespann, déi ech awer par correspondance behandelt hunn, eng Tarantula. Iergendwéi huet sech do net erginn, datt d'Leit domat an d'Praxis koumen, net well ech et net gewollt hätt, net dass dat elo mäi Liiblingsdéier wier, dat muss ech och elo éierlech zouginn.
Sur place hat ech eng Kéier mat engem Kannerdokter zesummen e Schimpansen Weibche behandelt, dat eng Longentuberkulos hat, näischt ganz ongeféierleches och fir d'Leit. An da wäiss Tigeren, wou ech meng Praxis nach um Lampertsbierg hat. Do war eng Kéier um Glacis en Zirkus an als besonnesch Attraktioun e wäisst Tigerweibchen, dat Klenger hat. A wat se méi wäit geziicht sinn a wat se méi komesch gehal ginn an den Zirkussen, well déi kënnen Tigeren natierlech net aartgerecht halen. Dat heescht d'Déiere sinn einfach an esou engem Wunnwon, sou datt se Instinktverloscht hunn. Déi Mamme wësse weder selwer, wéi se richteg am Liewen eens ginn, nach mat hire Kanner. D'Tigermamm hat der schonn e puer dout gedréckt, an do hat nach den Dompteur ë bëssen opgelafe Mëllechpolver den Déiere ginn, sou datt déi 3, déi bliwwe sinn, fuerchtbar den Duerchfall kruten. Et ass wierklech näischt méi gaangen. Dunn hu mir d'Déiere geholl, a mir hunn se enger Terneuve Hündin, déi schäischwanger war an dofir lactéiert huet ginn, d.h. déi Mëllech hat. Déi 3 Déieren also, d'Vullespann, de Schimpans an d'wäiss Tigeren, do loossen ech iech wielen, wéi engt Déier dir fir dat exoteschst fannt.

- **Wat halt dir dovun, wa Leit exotesch Déieren halen, wei z. B. Spannen, Schlaangen, rare Villercher…?**
Mir kucken als éischt dem Déier seng Intérêten. Et muss een sech esou gutt wéi méiglech an d'Déier eraversetzen, dat ass net ëmmer einfach. Beim Schimpans z. B. ass et ganz einfach. Et ass esou einfach, datt ee bal schonn duercherneen an bëssen traureg

an och e bëssen depriméiert gëtt. Afen hunn ech 1-2 mol virgestallt krut, elo net e Schimpans mä Mierkazen, fir dout ze man, well déi esou onzefridde sinn a Gefaangenschaft. Dat Déier dann esou virun sech ze hunn...et ass eppes ewéi e Këndchen. Mir Déierendoktere kënnen eis och gutt an eisen Job eraversetzen, mä et ass net an der Rei, dass een déi Déieren einfach vun allem beraubt, wat se iergendwéi am Liewe gerechterweis sollten hunn. Hir Fräiheet, hir normal Fidderung, hir normal sozial Kontakter, jo hiert normaalt Liewen am Fong geholl. Mir huelen se, fir datt se eis hei e bëssen de Clown ginn, a wa mir da midd sinn, da vergiesse mir se deeglaang an engem Käfeg, a wann et gutt geet, denke mir drun se ze fidderen. Also et ass e ganzt schwieregt Gebitt, et gëtt z. B. Exoten, déi extrem gutt gehale ginn. Et gëtt Mënschen, déi exotesch Déier ganz gutt halen, sech och domat wëllen exprimméieren, d.h. si hunn eppes Wëlles un sech, an si wëllen eppes zum Ausdrock bréngen, wat si op dat Déier produzéieren, respektiv sech selwer e bëssen am Déier erëmspigelen.

- **Mécht de Gesetzgeber dann eppes fir ze kontrolléieren, wéi eng Déieren an d'Land kënne kommen ? Misst do méi gemaach gi fir all d'Déieren?**

Et gëtt eng Gesetzgebung, déi op mannst zimlech restriktiv ass wat dat ugeet, wéi eng Déieren an d'Land dierfen erabruet ginn Dat ass ganz staark reglementéiert, an och kontrolléiert, datt ech géif mengen, do kritt een näischt méi an d'Land eran, an dat ass och mengen ech, gutt esou. D'Gesetzgebung kann een, mengen ech, novollzéien. Et fiert een ëmmer erëm gutt, wann een sech virstellt: ech hätt elo d'Déier net, wann et ëm Hënn geet, z. B. geféierlech Hënn. Stell dir vir, du hues den Hond net, mä du bass deen, wou am Bësch spadséiere geet an do kënnt dir dann elo e Rottweiler entgéint, deen net ganz gutt drop ass. Da bass du vläicht net ganz esou happy, datt deem säi Meeschter grad net an der Géigend ass, an en net un der Léngt huet, a wann en an der Géigend wier, keng Befehlsgewalt iwwert d'Déier hätt. Datselwecht gëllt och esou bei wëllen Déieren. Well et gëtt Schlaangephobiker, et gëtt Spannephobiker, mä de Witz ass deen, déi phobesch Situatioun huet ee géint Déieren, déi guer net geféierlech sinn. An awer muss een drun denken, et gëtt Phobiker an an deem Sënn, seet d'Gesetzgebung: Déiere mussen esou gehale ginn, dass kengem aneren e Schued gläich welcher Aart dobäi entsteet. Et ass scho gesetzlech dofir gesuergt, datt déi Saache reglementéiert sinn.

- **Wéi stitt dir dozou, datt et Leit ginn, déi net vill Suen hunn an awer Déieren halen?**

Ech hunn och e bëssen iwwert deen Aspekt nogeduecht. Fir mech ass et just net ganz ok, dass Leit, egal wéi hir finanziell Situatioun ass, sech Déieren halen. Et kënne Momenter optrieden an engem Déiereliewen, déi extrem deier kënne ginn. Dovun ofgesinn, dass souwisou den Ënnerhalt vun engem Déier net grad ouni ass. Wann een nach e bëssen sou kuckt, wat se kënnen ze Onwee maachen, an eventuell nach eng extra Haftpflichtversécherung, jee nodeems wéi exotesch Déieren et da ginn, also dat ass schonn deier. Mir kënne soen, dass wann ee seet, hei ech si wierklech net gutt drun, do ginn et awer och Leit, déi dovun abuséieren, an déi a Wierklechkeet ganz gutt dru sinn, op mannst grad esou gutt wéi den Déierendokter, deen se probéieren do iwwert den Dësch ze zéien. No enger gewëssener Zäit, déi een am Beruff ass, huet een dat och e bëssen eraus. Mir kenne Leit, di finanziell net gutt drop sinn, an da maache mer meeschtens 25 % Remise baussen der TVA. Dat ass am Fong geholl scho vill Hëllef. Wann ech elo een Déier huelen, wat sech relativ komplizéiert eng Schank bréckt an déi gëtt da gerëngt; meeschtens loossen d'Déieren sech dat schonn net méi bidden ouni eng Anästhesie gemat ze hunn, well dat deet da wei. Si gëtt da gefléckt, et ass e bëssen Zäit néideg. D'Déier muss ënnert enger Observatioun an enger Déiereklinik bleiwen, an do läppert sech sou een Dausender Euro zesummen. Deemno wéi grouss dann dat Déier ass, an deemno wéi vill Material an Aarbecht den Déierendokter huet, kann dat wéi gesot 1000 Euro kaschten, dat ass keng onrealistesch Virstellung. Nodeems een seng 25 % ofgezunn huet, sinn dat nach ganz vill Suen. Do kann et mol virkommen, datt mer vläit d'Déierenasyl bieden anzegräifen. Déi hu vun sech aus een Déierendokter. Da gëtt et aner Tierschutzorganisatiounen, déi eventuell och géifen hëllefen. Mir haten an menger Praxis nach keng Fäll, wou een sech gesot huet: dat Déier do huet einfach eng Plack um Been gebraucht, dann hätt et kéinte weiderliewen, an déi huet et net kritt, well d'Leit et net konnte bezuelen. Och wann d'Leit net gutt finanziell do stinn a wann d'Situatioun e bëssen ze iwwerblécken ass, da probéiere mir eist dozou ze maachen, dass déi Déieren och gesondheetlech gutt kënne gehale ginn. Natierlech gi mer e bësse queesch, wann mer anzwuesch hikommen, wou wierklech bal keng Suen do sinn, an et sinn esou immens vill Déieren do, dass mir och mat eise Moyenen op eemol do stinn a soen: «Pardon mä dat do packe mir einfach net». Et ass elo net esou, dass en Déierendokter eppes dogéint hätt, dass eng Persoun ouni déck Moyenne en Déier adoptéiert, just wat maache mir duerno, wann et krank gëtt a wann et op eemol deier gëtt, well da steet déi Persoun ouni Suen domm do an à la Limite kënne mer soen, dat ass net eise Problem. Mä iergendwéi maachen d'Déierendokteren et zu hirem Problem an da geet et.

- **Mengt dir do wäre vill Leit sech dat net am Viraus bewosst?**

Ech mengen, datt et mol onofhängeg vun der finanzieller a sozialer Situatioun oft esou ass, datt ganz vill Adoptioune vun Déiere e bëssen aus dem Bauch eraus passéieren. Wou relativ mann de Kapp mat rationaliséiert gouf a schonn alleng an där Form, datt déi aner Persounen am Haushalt och gefrot hätte misse ginn. Ech wëll mir eng Kaz oder en Hond huelen, wéi denks du doriwwer? Mat engem Hond muss ee jo wierklech vill spadséiere goen, eventuell muss en nach gezillt ginn, well am Ufank ass e jo nach net stubenrein. E mécht iwwerall hin, géings du dat ebe mat iwwerhuelen, well et ass ee vläit net ëmmer do, fir et ewech ze man an esou weider. Et probéiert een am beschten ëmmer aner Memberen aus engem Haushalt dozou ze bréngen, déi Saach matzedroen. Dat ass fir mech scho mat dat wichtegst Element vu Rationalisatioun, déi et ronderëm eng Déierenadoptioun gëtt, an dann sech zesummen dohinner setzen, iwwerleeën, sou an sou vill kann dat ongeféier kaschten. Et muss een sech wierklech genau iwwerleeën, sinn ech och prett fir dat ze bezuelen? Duerch all sozial a finanziell Schichte gëtt dat relativ wéineg gemaach.

- **Gëtt et Ënnerscheeder, datt Leit, déi méi Suen hunn, besser no hiren Déiere kucken, wéi Leit mat manner Verdéngscht?**

Ech menge wierklech, do kann ee vun all deene Plazen, wou ech bis elo a mengem Liewe war, soen, dass et villäicht net ëmgedréint ass, wéi een sech een et ech géing erwaarden, dass also Leit mat manner Suen sech géinge besser ëm hiert Déier këmmeren, ewéi Leit mat méi Suen.

Et ass awer och net esou, dass Räicher sech besser ëm hiert Déier këmmeren.

Natierlech, am Fall, wou elo eng Behandlung usteet, seet dee Mënsch dee ganz vill materiell Méiglechkeeten huet, « Sue spille keng Roll » an e Mënsch, deen ebe méi aarm ass, dee seet, « Wat kascht dat Ganzt mech dann, iergendwou ass bei mir eng Limite, wou ech et net méi packen. »

An da komme mer op déi Argumentatioun zeréck, déi mer haten, wou et ëm Leit mat manner Sue goung.

Da probéiere menges Wëssens no wierklech al meng Déierendokter Kollegen a Kolleginnen, do e bësse mat, dat Déier aus der Situatioun ze zéien, ouni dass et do zu Existenzvernichtunge bei de Leit kéim.

- **Kéint dir dat dann elo novollzéien, wann zum Beispill eng Persoun en Déier hätt, dat schonn al ass, soe mer en Hond, deen zimlech krank ass a géif da soen: « Ok, ech kéint en operéiere loossen, da géif et ëm erëm besser goen, awer just eng kuerz Zäit. ..» Wann deen sech da seet : « Nee, ech wëll dat net, ech loossen en aschléiferen. »**

Dat hu mer zimlech heefeg.

Meeschtens net aus finanzielle Grënn.

Et ass ronderëm d'Euthanasie a ronderëm d'Aschléiferen eben eng ganz Diskussioun, déi net nëmme veterinair-medezinesch Aspekter huet, mä wierklech och dat, wéi een d'Déier a sengem deeglech Liewe kennt, an idealerweis ass et de Besëtzer, deen d'Déier immens gären huet. D'Ideal gëtt awer nach zimlech heefeg erreecht.

Besonnesch wann et op eemol ëm d' Wurscht geet, ëm d'Ganzt, loosse mer et elo weider liewen oder net, da ginn d' Leit op eemol ganz nodenklech, si iwwerleeën sech virun allem, ass et fir d' Déier derwäert duerch eng OP Situatioun ze goen, déi duerch d'Bank awer net nëmme Furri ass, also net just eng Cinécure.

Dat ass e bësse leiden, obwuel mer vill mat Schmärzmëttele schaffen a mat Anästhesien, mat stabiliséirende Verbänn, alles wat an déi Richtung geet, dass et dem Déier no Méiglechkeet net wéi deet, dass et him gutt geet, och während de Momenter vun enger Chirurgie, da soe mer eis « Gutt, dat muss et dann alles duerchliewen, fir eventuell nach 2-3 Méint Liewensdauer ze hunn.

Ech schwätze vun engen Hond, deen am Duerchschnëtt 14-15 Joer al gëtt, dat ass déi duerchschnëttlech Liewenserwaardung vun alle Rassen.

Wann en Hond da mat 13-14 Joer bruecht gëtt, zum Beispill e Schäferhond, deen huet wierklech maximal 14-15 Joer ze erwaarden, an deen huet zum Beispill e Réckeproblem deen zu enger Lähmung féiert, Lähmung vu Pippikontroll, Stullkontroll, iwwerhaapt, dass e net méi goe kann, da fält scho relativ gären d'Decisioun a Richtung « Komm mir loossen e goen, en hat einfach dat Schéinst a sengem Liewen. »

Mol ofgesi vun deem, wat esou Saachen u Leed a Sue fir d' Déier kaschten, kënne mir Doktere ganz oft keng Garantie ginn, dass et da ganz sécher fir d'Déier nach 2-3 gutt Méint geet.

Et kann da genau esou gutt sinn, dass mer no der OP soen: « D'Resultat ass net onbedéngt dat, wat mer erhofft haten. »

An deem Sënn ass et dann a verschiddene Situatiounen esou, dass een sech decidéiert de Risk léiwer net anzegoen an d' Déier ze erléisen.

- **Et si jo och vill Leit op der Strooss, déi Déieren halen, an elo géinge mir gär är Meenung wëssen, ob dir der Meenung sidd, dass et sollt verbuede sinn Déieren op der Strooss ze halen oder gëtt et villäicht do e Gesetz dat seet, dass, wann ee sans Domicile fixe ass, iwwerhaapt keen Déier duerf halen?**

Also menges Wëssens gëtt et do nach keen esou e Gesetz. Ech mengen et wier och relativ schwéier sou e Gesetz an der Chamber votéiert ze kréien.

Ech mengen, dass d'Politiker duerch d'Bank villäicht mat enger gewësse Bienveillance op d'Déiere kucken, op mannst, wann d'Déieren esouguer léif sinn.

Villäicht sinn d'Déiere verschidden Deputéierten an och verschidde Ministere souguer egal, mä ech kennen awer net vill Politiker, déi richteg géint Déiere wieren.

Ech hat selwer en Zwëschespill an der Chamber, a wéi mer do en Amendement fir d'Déiereschutzgesetz gestëmmt hunn, war och keen dergéint.

Et geet wierklech dorëmmer, wéi vill kann et dem Déier bréngen, wann et déi ganzen Zäit niewent sengem Mënsch op der Strooss sëtzt.

- **Sidd dir der Meenung, dass et iwwer en Déier méi einfach oder iwwerhaapt méiglech ass mat anere Leit Kontakt opzehuelen?**

Ech mengen, dass a jidder Hisiicht en Déier bal eppes ewéi e soziaalt Gleitmëttel ka sinn.

Éischtens emol ass een net méi alleng, et ass jo en Déier do, dat ee jo total akzeptéiert, mat all senge Macken, déi een heiansdo esou huet, et stellt keng Froen et ass scho formidabel, et gëtt engem wierklech eng ganz grouss Sécherheet a fir vill Leit ass et effektiv eng fein Saach eemol mat engem Hond spadséieren ze goen an iwwert den Hond a Kontakt mat anere Leit ze kommen.

Et ass scho bal eng Binsenwourecht, dass et hëlleft en Déier ze hunn.

Mir schwätzen elo haaptsächlech vum Hond.

En Hond ass direkt gräifbar.

**Villmools Merci fir d'Gespréich!**

# COOLTour

Am 23.02.2011 besuchte das Team der Redaktion das Städtische Kunstmuseum, um die Ausstellung "Segeln, was das Zeug hält!" zu besichtigen. Jean, ein freiwilliger Mitarbeiter der "Stëmm vun der Strooss" hatte eine gratis Führung durch die Ausstellung organisiert. In der Villa Vauban wurden wir sehr freundlich empfangen und ausführlich über die Geschichte des Gebäudes sowie über die bestehende Ausstellung informiert.




Die Villa Vauban, die im Jahre 1873 im Neorenaissance-Stil gebaut wurde hat ihren Namen von dem Festungsbaumeister Ludwigs XIV, Sébastien Le Prestre Vauban. Die Überreste der von ihm errichteten Festung sind bis heute im Untergeschoss der Villa zu bewundern. Nach fünfjährigen Renovierungs- und Umbauarbeiten wurde Die Villa Vauban für das Publikum wiedereröffnet. Es kam ein neuer Bau dazu um sie zu vergrößern, damit mehr Platz für die Ausstellungen zur Verfügung steht.

Die Sammlung des Museums besteht aus Privatschenkungen luxemburgischer Persönlichkeiten des XVIII- und XIX-Jahrhunderts: Jean-Pierre Pescatore, Eugénie Dutreux-Pescatore und Leo Lippmann. Zahlreiche Gastaustellungen aus international renommierten Sammlungen erlauben den Besuchern immer-wieder etwas Anderes zu bewundern und erfahren.

Die Austelllung "Segeln, was das Zeug hält!" hat als Thema die niederländische Marinekunst aus dem XVII-Jahrhundert und besteht aus den Originalen aus deutschen und englischen Museen. Die riesigen Ölgemälde und kleine Federzeichnungen zeigen Bilder, die über die Schiffsfahrt, Handel, Seeschlachten aussagen. Dank unserer Führung haben wir viel über die abgebildete Geschichte dieser Epoche erfahren: die Entwicklung der Nautik, die Genese des Überseehandels, sowie die Entfaltung der Niederlande zur Handelsgroßmacht.

Im XVII-Jahrhundert kam für Niederlande das "Goldene Zeitalter". Vor allem der Überseehandel hat aus Holland eine Großmacht gemacht. Viele Kolonien wurden gegründet und ausgeplündert, die holländischen Bürger wurden immer reicher und damit viel mehr an die Kunst interessiert. Die Künstler haben natürlich auch profitiert, indem sie viele Aufträge zur Herstellung der Werke, die diese "goldene Zeit" verewigen sollten. Holland prahlte damals mit ihrer Reichtum, viele Kunstwerke wurden in den öffentlichen Gebäuden ausgestellt damit jeder sehen kann, was für eine militärische und wirtschaftliche See-Großmacht aus dem kleinen Land geworden ist!

Die bedeutendsten niederländischen Marinekünstler dieser Epoche sind: Willem van de Velde (Vater und Sohn), Ludolf Backhuysen, Jan Porcellis und andere. Die meisten dieser Künstler haben den See nur vom Ufer gesehen, trotzdem dank ihrer künstlerischen Fantasie haben sie großartige Werke geschaffen, wie z.B. Imaginäre italienische Städte, wo Afrikaner, Türken und Europäer miteinander Handel betreiben.














Die Ausstellung führte durch thematisch gegliederte Kunstwerke: Segelschiffe in den Seeschlachten mit Engländern, Schiffsbrüche und Errettungsszenen, Alltagsleben an der Küste. Zu jedem Bild konnten wir eine kurze Geschichte hören, wie z.B. diese:
Die Handels- und Kriegsschiffe waren oft Monate bis Jahre unterwegs, viele gingen dabei verloren, weil sie in einem Sturm gerieten, gegen Felsen prallten, oder von den Piraten überfallen worden sind. Der Platzvorrat auf den Schiffen war sehr begrenzt und deshalb konnten es nicht genügend Vorräte mittransportiert werden. Viele Matrosen, ausgehungert und von Seuchen geplagt starben an Bord. Damit sich aber keine Krankheiten weiterverbreiten konnten, wurden die Leichen eingewickelt und einfach über Bord geschmissen. Die Familien wurden oft erst Monate später über den Tod ihres Nächsten informiert.

Wir haben erfahren, dass manchmal zwei Künstler an einem Bild gearbeitet haben: der eine war für das Malen der Schiffe und des Meeres zuständig, der andere malte die Menschen am Ufer. Wir haben bewundert, wie detailreich die Bilder angefertigt wurden; auf riesengroßen Flächen konnten wir sogar Gesichter der Matrosen oder winzige Wappen erkennen! Beeindruckend fanden wir auch die Sturmszenen, wo heftige Wassermassen 2/3 des Gemäldes einnehmen und das Gefühl vermitteln sich mittendrin im Meer zu befinden.

Zum Schluss haben wir das Atelier besucht, das vor allem den Kindern auf spielerische Weise beibringt, wie das Leben der Matrosen im XVII-Jahrhundert aussah. Man konnte dort lernen, wie man die Seemannsknoten macht, mit damaligen nautischen Geräten spielen oder auch versuchen die Aromen der exotischen Kräuter zu unterscheiden.

Der Besuch der Villa Vauban hat sich in jedem Fall gelohnt. Es war nicht nur angenehme Zeitvertreib, sondern auch eine lehrreiche Cool-Tour!

**MIT DEM KULTURPASS IST DER EINTRITT GRATIS!**



# Klick





**Freiwillige Köche mit Herz**
Im Rahmen des europäischen Jahres der Freiwilligentätigkeit hat der Service des Parcs der Gemeinde Bettemburg seine Kochkünste im Sitz der Stëmm vun der Strooss in Esch/Alzette unter Beweis gestellt. Zusammen mit Pierre Moos, der die Idee für diesen originellen Solidaritätsbeweis hatte, fanden sich Alain und Pascale Stemper, Claude Bertemes, Yves Gillain, Manuela Bandiera, Aly Weber und Conny Pompermaier in der Grand-Rue ein.
Auf dem Menü standen Spaghetti Bolognaise und selbstgebackener Kuchen als Nachtisch.
Den ungefähr 70 Kostgängern, die im Schnitt jeden Tag ihr Mittagessen in den Räumen der Escher Stëmm vun der Strooss einnehmen, schmeckte es vorzüglich. Laut Pierre Moos ist „dieses Engagement eine Geste der Ehre und zur Nachahmung empfohlen“!



**Stëmm vun der Strooss** prépare et fait le service des boissons et des amuses-bouches lors de l’inauguration de l’exposition «gare européenne et solidarité» dans la gare de Luxembourg.














# Klick



Den 11. Abrell sin den Président, den Direkter an 2 Vertrieder vun den Gewerkschaften vun der **CFL** den **Atelier Schweesdrëps** zu Esch besichen komm.



**Urban Trail** 8. Mai in Luxemburg








**Fuesend 2011** an der Stëmm zu Bouneweeg










# Info

Die Mitglieder der Redaktion der Stëmm vun der Strooss sind wieder «on air». Sie präsentieren ihre Sendung D'Stëmm vun der Strooss: Informatiounen vun der Strooss vir d'Leit op der Strooss, jeden zweiten Monat am ersten Dienstag von 18:30 bis 20:00 Uhr auf Radio ARA 103,3 und 105,2 FM.

Retrouvez toute l'équipe rédactionnelle dans l'émission D'Stëmm vun der Strooss: Informatiounen vun der Strooss vir d'Leit op der Strooss, diffusée un mois sur deux, le premier mardi du mois, de 18 heures 30 à 20 heures, sur les fréquences 103,3 et 105,2 FM de radio ARA.

RADIO ARA
La fréquence
de toutes les couleurs

**Equipe rédactionelle:**
Tania Draut, Cocoon, Red Devil, Cowgirl, Steve, eLKa, gen, PierreS, Patrick

**Photos:**
Stëmm vun der Strooss, Levi Weber, Sharp Arts, Perros Andalucía, Déierenasyl Gaasperech

**Correction:**
Lëtzebuergesch Sprooch an Orthographie : Christiane Ehlinger

**Layout:**
Stefan Thelen
www.modelldesign-trier.de

**Impression:**
Polyprint, 44, rue du Canal
L-4050 Esch/Alzette

**Abonnement:**
Vous pouvez soutenir nos actions en choisissant l'une de ces formules:

| | |
|---|---|
| Abonnement journal + carte de membre: | 20 € |
| Abonnement journal: | 15 € |
| Carte de membre: | 10 € |

en versant la somme correspondante sur le compte LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE

D'Stëmm vun der Strooss vient d'obtenir le statut d'utilité publique par arrêté grand-ducal du 29 août 2003. Vous pourrez désormais déduire des impôts les dons que vous nous aurez faits.

**Rédaction:**
105, rue du cimetière
L-1338 Luxembourg
Tel. 49 02 60
Fax: 49 02 63

redaktion@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

Stëmm vun der Strooss asbl est conventionnée avec le Ministère de la Santé et travaille en étroite collaboration avec la Croix Rouge luxembourgeoise.

Les articles signés ne reflètent pas nécessairement l'opinion de l'association.

Stëmm vun der Strooss

**Stëmm vun der Strooss asbl**
105, rue du Cimetière
L-1338 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63
stemm@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

LUXEMBOURG




ESCH SUR ALZETTE

32, Grand-Rue
L-4132 Esch-sur-Alzette
Tél. (00352) 26 54 22
Fax (00352) 26 54 22 27
esch@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

